# BOQONNAA ALMU'UMINUUN

- Isheen suuraa Makkaati -

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ
قَدۡ أَفۡلَحَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١ ٱلَّذِينَ هُمۡ فِي صَلَاتِهِمۡ خَٰشِعُونَ الجزء ١٨ الحزب ٣٥
٢ وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَنِ ٱللَّغۡوِ مُعۡرِضُونَ ٣ وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِلزَّكَوٰةِ
فَٰعِلُونَ ٤ وَٱلَّذِينَ هُمۡ لِفُرُوجِهِمۡ حَٰفِظُونَ ٥ إِلَّا عَلَىٰٓ
أَزۡوَٰجِهِمۡ أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُمۡ فَإِنَّهُمۡ غَيۡرُ مَلُومِينَ ٦ فَمَنِ
ٱبۡتَغَىٰ وَرَآءَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡعَادُونَ ٧ وَٱلَّذِينَ هُمۡ
لِأَمَٰنَٰتِهِمۡ وَعَهۡدِهِمۡ رَٰعُونَ ٨ وَٱلَّذِينَ هُمۡ عَلَىٰ صَلَوَٰتِهِمۡ
يُحَافِظُونَ ٩ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡوَٰرِثُونَ ١٠ ٱلَّذِينَ يَرِثُونَ
ٱلۡفِرۡدَوۡسَ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ١١ وَلَقَدۡ خَلَقۡنَا ٱلۡإِنسَٰنَ مِن
سُلَٰلَةٖ مِّن طِينٖ ١٢ ثُمَّ جَعَلۡنَٰهُ نُطۡفَةٗ فِي قَرَارٖ مَّكِينٖ ١٣
ثُمَّ خَلَقۡنَا ٱلنُّطۡفَةَ عَلَقَةٗ فَخَلَقۡنَا ٱلۡعَلَقَةَ مُضۡغَةٗ فَخَلَقۡنَا
ٱلۡمُضۡغَةَ عِظَٰمٗا فَكَسَوۡنَا ٱلۡعِظَٰمَ لَحۡمٗا ثُمَّ أَنشَأۡنَٰهُ خَلۡقًا
ءَاخَرَۚ فَتَبَارَكَ ٱللَّهُ أَحۡسَنُ ٱلۡخَٰلِقِينَ ١٤ ثُمَّ إِنَّكُم بَعۡدَ ذَٰلِكَ
لَمَيِّتُونَ ١٥ ثُمَّ إِنَّكُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ تُبۡعَثُونَ ١٦ وَلَقَدۡ
خَلَقۡنَا فَوۡقَكُمۡ سَبۡعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ ٱلۡخَلۡقِ غَٰفِلِينَ ١٧



**Kaayyoo Suurattii:**

iimaanaafi qabatama isaa, bu'aa inni qabu, namni isa faallesse boodni isaa maal akka ta`e dubbachuufi kaafiroota arrabsuutu keessa jira. Kanaafuu milkaa'uu Mu'uminootaafi milkaa'uu dhabuu kaafirootaa dubbachuun eegalamte.

**Ibsa suurattii:**

(1) Mu'uminoonni warri Rabbitti amananii sharii'aa isaatiin hojjatan dhugumatti waan barbaadan argachuufi waan sodaatan irraa bilisa ta'uun milkaa'aniiru.

(2) Isaan warra salaata isaanii keessa of gadi qabanuudha. Qaamni isaanii ni tasgabboofti. Qalbiin isaanii waan isaan shaagalu hundarraa bilisa ta'a.

(3) Warra dhara, tapha hin taaneefi waan yakka keessa jiru irraa garagalanuudha.

(4) Warra lubbuu isaanii waan fokkataa irraa qulqulleessuufi qabeenya isaanii qulqulleessuuf zakaa kennanuudha.

(5) Ammas warra qaama saalaa isaanii zinaafi liwaaxa irraa fageessuudhaan tiksaniidha. Isaan warra haraama irraa of tiksuu dha; qulqulluudha.

(6) Niitolii isaanii yookiin gabroota harka isaanii keessa jiran irratti malee (warra hin fayyadamne); isaan warra kanatti fayyadamuudhaan hin komatamanu.

(7) Namni waan niitiifi gabrittii isaatiin ala jirutti fayyadamuu fedhe, inni waan Rabbiin halaala godhe irraa gara haraamaatti darbuudhaan nama daangaa Rabbii tareedha.

(8) Ammas warra amaanaa Rabbiin isaanirka kaa`e yookiin namni isaan bira keewwate eeganuufi waadaa isaanii eeganuudha. Ishee ni guutu malee hin hanqisanu.

(9) Akkasumas warra salaatowwan isaanii irratti dawwamuudhaan akkaan eeggatanuudha. Yeroo ishee keessatti salaatuudhaan, arkaana, dirqamaafi sunnaa ishee guutuudhaan raawwatu.

(10) Warri haala kanaan ibsaman isaantu dhaaloodha.

(11) Warra jannata ol aanaa (Firdawsiin) dhaalanii ishee keessatti hafanuudha. Qananiin isaanii kan ishee keessaa hin dhumu.

(12) Abbaa namaa Aadamiin dhoqqee irraa uumne. Biyyeen isaa bishaan biyyee dachiitiin wal makatte irraa baafamte qulqulluu taate irraa fuudhamte.

(13) Ergasii ilmaan isaa bishaan hormaataa xiqqoo (nuxfaa) gadaamessa keessa qubattu irraa hanga dhalootaatti wal horsiifne.

(14) Sana booda Nuxfaa gadaamessa keessa jiru dhiiga diimaa goonee uumne. Ergasii dhiiga diimaa kana akka gumaa foonii goone. Foon kana irraa lafee jabaa uumne. Lafee kanas foon uffifne. Ergasii lubbuu isa keessatti afuufuufi jireenyatti gadi baasuudhaan uumama biraa taasifne. Rabbiin hunda caalaa bareechee uumaa ta`e qulqullaa'e!

(15) Ergasii isin yaa namootaa! Erga sadarkaalee kana irra tartanii yeroo baallamni keessan dhume ni duutu.

(16) Erga du'a keessaniitii hojii hojjattan irratti mindeeffamuuf Guyyaa Qiyaamaa qabrii keessan irraa ni kaafamtu.

(17) Yaa namootaa! Gubbaa keessanitti samii torba kan gariin ishee gubbaa garii taate uumneerra. Uumama keenya irraayis hin daganne. Hin irraanfannees.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Milkuudhaaf sababa baayyeetu jira; ishee beekuufi itti xiyyeeffachuun dirqama ta'a.
- Uumamaafi sharii'aa keessatti suutaan deemuun sunnaa Rabbiiti.
- Beekumsi Rabbii uumama hundatti marsaadha.

وَأَنزَلۡنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءَۢ بِقَدَرٖ فَأَسۡكَنَّٰهُ فِي ٱلۡأَرۡضِۖ وَإِنَّا عَلَىٰ
ذَهَابِۭ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ١٨ فَأَنشَأۡنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٖ مِّن نَّخِيلٖ
وَأَعۡنَٰبٖ لَّكُمۡ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ١٩ وَشَجَرَةٗ
تَخۡرُجُ مِن طُورِ سَيۡنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهۡنِ وَصِبۡغٖ لِّلۡأٓكِلِينَ ٢٠
وَإِنَّ لَكُمۡ فِي ٱلۡأَنۡعَٰمِ لَعِبۡرَةٗۖ نُّسۡقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمۡ فِيهَا
مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٞ وَمِنۡهَا تَأۡكُلُونَ ٢١ وَعَلَيۡهَا وَعَلَى ٱلۡفُلۡكِ تُحۡمَلُونَ
٢٢ وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ
مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥٓۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٢٣ فَقَالَ ٱلۡمَلَؤُاْ ٱلَّذِينَ
كَفَرُواْ مِن قَوۡمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيۡكُمۡ
وَلَوۡ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةٗ مَّا سَمِعۡنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا
ٱلۡأَوَّلِينَ ٢٤ إِنۡ هُوَ إِلَّا رَجُلُۢ بِهِۦ جِنَّةٞ فَتَرَبَّصُواْ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٖ
٢٥ قَالَ رَبِّ ٱنصُرۡنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٢٦ فَأَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡهِ أَنِ ٱصۡنَعِ
ٱلۡفُلۡكَ بِأَعۡيُنِنَا وَوَحۡيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمۡرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ فَٱسۡلُكۡ
فِيهَا مِن كُلّٖ زَوۡجَيۡنِ ٱثۡنَيۡنِ وَأَهۡلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيۡهِ
ٱلۡقَوۡلُ مِنۡهُمۡۖ وَلَا تُخَٰطِبۡنِي فِي ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓاْ إِنَّهُم مُّغۡرَقُونَ ٢٧



(18) Samii irraa hanga haajaatiin rooba buufne; baay'ee waa balleessu hin taane. Xiqqoo hanqatus miti. Akka namoonniifi bineensonni itti fayyadamanuuf dachii keessa kan qubatu taasifne. Akka isaan itti hin fayyadamne isa deemsisuu ni dandeenya.
(19) Rooba sanaan ashaakiltii nakhliifi inaba irraa ta'e biqilchine. Ishee keessa fuduraa bocaafi bifa adda addaa qabu kan akka tiinii, rummaanaafi appiliitu isiniif jira. Isheerraa ni nyaattu.
(20) Ammas rooba sanaan muka zaytuunii kan naannoo godina Siinaatti argamtu uumne. Zayitii wanti dibatamuufi ittoo ta'u irraa bahu biqilchiti.
(21) Yaa namootaa! Beelladoota akka gaalaa, horiifi busaa'ee keessa xinxallaafi ragaa dandeettii Rabbiifi isin mararfachuu irratti akeekutu jira. Waan garaa beelladoota kanaa irraa aannan qulqulluu warra dhuganiif liqimfamutu jira. Ammas isaan keessa bu'aa biraa kan akka irra taa'uu, rifeensa ishee, gogaafi foon ishee nyaachuu itti fayyadamtan baay'eetu jira.
(22) Lafarratti beyiladoota irraa gaala teessu, bishaan keessatti immoo doonii irra teessu.
(23) Dhugumatti Nuuhiin akka inni gara Rabbitti waamuuf ummata isaatti isa ergineerra. Yaa ummata kiyya! Rabbiin qofa gabbaraa; gabbaramaan dhugaa Isa malee isiniif hin jiru. Sila ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin hin sodaattanii? Isaaniin jedhe.
(24) Qondaaltonni ummata isaa warri Rabbitti kafaran ummata isaaniitiin ni jedhan: 'inni ani ergamaadha jedhu kun namuma akka keessaniiti; isin-irratti taayitaafi aangoo argachuu fedha. Rabbiin odoo ergamaa nutti erguu fedhee silaa maleykaa erga ture. Namarraa hin ergu. Fakkii waan inni himate kanaa abbootii keenya duraanii keessatti hin dhageenye.
(25) Inni nama maraatummaan itti jiruudha. Waan jedhu hin hubatu. Hanga dhimmi isaa namootaaf ifa galutti isa eegaa.
(26) Nuuhis: 'yaa Rabbi! Sababa isaan na sobsiisaniif isaan irraa haaloo naaf bahuudhaan isaan irratti na tumsi' jedhe.
(27) Achumaan tika nurraa ta'eefi akka doonii itti hojjatanu barumsa nuti si barsiifneen doonii tolfadhu; yeroo ajajni keenya isaan fixuun dhufee bakka isaan itti waa bilcheeffatanu (badaa ibiddaa) irraa bishaan humnaan burqe, waan lubbuu qabu hunda irraa akka qacceen itti fufuuf jecha kormaafi dhalaa doonii keessa seensisi. Maatii keetis warra ajajni Rabbiin biraa akka isaan dhumanutti itti murtaa`e kan akka niitiifi ilma keetii malee kaan seensisi. Warra kufriidhaan lubbuu isaanii miidhan bilisa baasuu feetee naan hin dubbatin. Isaan bishaaniin ni halaakamu; hafiinsi hin jiru.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin rooba buusuufi itti fayyadamuu gabroota isaatiif laaffisuun rahmata isaa ifatti mullisa.
- Sadarkaa muka zaytuunii guddisuu.
- Mushrikoonni dhagaan Rabbiin jedhanii gabbaruufi namni ergamaa ta'uu mormuun isaanii sammuun isaanii hirruu ta'uu akeeka.
- Yeroo ummanni isaan kijibsiifte Rabbiin ergamoota isaatiif tumsuun isaa beekamaadha.

فَإِذَا ٱسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلْفُلْكِ فَقُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى
نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٨ وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِى مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ
خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ٢٩ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ٣٠ ثُمَّ أَنشَأْنَا
مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ٣١ فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ أَنِ ٱعْبُدُوا۟
ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٣٢ وَقَالَ ٱلْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَكَذَّبُوا۟ بِلِقَآءِ ٱلْءَاخِرَةِ وَأَتْرَفْنَٰهُمْ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا
مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ
مِمَّا تَشْرَبُونَ ٣٣ وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَٰسِرُونَ
٣٤ أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ
٣٥ ۞ هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٦ إِنْ هِىَ إِلَّا حَيَاتُنَا ربع الحزب ٣٥
ٱلدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ٣٧ إِنْ هُوَ إِلَّا
رَجُلٌ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُۥ بِمُؤْمِنِينَ ٣٨ قَالَ رَبِّ
ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ٣٩ قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَٰدِمِينَ ٤٠
فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ بِٱلْحَقِّ فَجَعَلْنَٰهُمْ غُثَآءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١ ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قُرُونًا ءَاخَرِينَ ٤٢



(28) Atiifi namoonni sii wajjin jiran yeroo doonii irra ol kortan 'faaruun kan Rabbii ummata kaafiraa irraa bilisa nu baasee isaan halaakeeti' jedhaa.

(29) 'Yaa Rabbi! Dachii irraa qubannaa barakaa qabu nu qubachiisi; ati caalaa warra qubachiisuuti' jedhi.

(30) Nuuhiifi Mu'uminoota isa waliin jiran bilisa baasuufi kaafiroota halaakuu kana keessa ragaa ifaa akka nuti ergamoota keenya tumsuufi diina isaanii halaakuu dandeenyu akeekutu jira. Nuuhiin gara ummata isaatti erguudhaan kaafirri Mu'uminoota irraa akka adda bahanii ifa galan gochuudhaan isaan mokkorre.

(31) Erga ummata Nuuh halaaknee ummata biraa uumne.

(32) Ergamaa isaan irraa ta'e kan gara Rabbitti waamu isaanitti ergine. Isaaniin ni jedhe: 'Rabbiin qofa gabbaraa; dhugaan gabbaramaan biraa Isa malee isiniif hin jiru. Sila ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin hin sodaattanuu?'

(33) Qondaaltonni ummata isaa warra Rabbitti kafaranii aakhiraafi waan ishee keessa jiru kijibsiisan, qananiin nuti biyya addunyaatti isaan irratti ballifne isaan jallise irraa ta'an ummata isaaniitiin ni jedhan: 'kun namuma akka keessanii waan isin nyaattan irraa nyaatuufi waan isin dhugdan irraa dhuguudha. Inni addummaa wahii isin irraa qabaatee gara keessanitti ergamaa ta'uu hin danda'u.

(34) Isin yoo namoota akka keessaniitiin bultaniif waan isaan buluun hin fayyadamneefi gabbaramtoota keessan dhiiftaniif hoongoftaniittu.

(35) Inni ani ergamaadha jedhu kun sila isin ogga duutanii biyyeefi lafee taatan qabrii keessan irraa ni kaafamtu jedhee isin dinniinaa.

(36) Erga duutanii biyyeefi lafee tortoraa taatanii booda kaafamuudhaan kan isin dinniinamtan sun akkaan fagaate.

(37) Jiruun jiruu addunyaa malee hin jiru; jiruun aakhiraa hin jiru. Nurraa fayyaan ni du'a hin kaafamanu. Kan biroo immoo dhalatanii jiraatu. Erga duunee Guyyaa Qiyaamaa qorannoodhaaf hin kaafamnu.

(38) Namichi inni ani isinittin ergame jedhu kun kijiba Rabbirratti uumaara. Nuti isaaf hin amannu. '

(39) Ergamichis 'yaa Rabbi! Isaan irratti na tumsi. Waan isaan na kijibsiisaniif haaloo isaan irraa naa bahadhu' jedhe.

(40) Rabbiin isaaf deebisee 'kijibsiiftonni kun yeroo gabaabaa booda kijibsiisuu isaanii irratti gaabboo (sheena'oo) ta'u' jedhe.

(41) Sababa diddaa isaanii waan adabbii haqa godhataniif sagaleen cimaan halaaku isaan qabate. Dhumaa akka oomocha lolaa ta'an. Ummata midhaa raawwattootaaf halaakni haa jiraatu.

(42) Erga isaan halaaknee booda ummata biraa kan akka ummata Luux, Shu'aybiifi ummata Yuunus uumne.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Tola Rabbii irratti isa galateeffachuun dirqama ta'uu.
- Addunyaa keessatti quufuun sababa daguufi haqa irraa boonuu ta'a.
- Booddeen kaafirootaa gaabbiifi hoonguu ta'a.
- Miidhaan rahmata Rabbii irraa fagaachuudhaaf sababa ta'a.

مَا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٤٣ ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا رُسُلَنَا
تَتۡرَاۖ كُلَّ مَا جَآءَ أُمَّةٗ رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُۖ فَأَتۡبَعۡنَا بَعۡضَهُم بَعۡضٗا
وَجَعَلۡنَٰهُمۡ أَحَادِيثَۚ فَبُعۡدٗا لِّقَوۡمٖ لَّا يُؤۡمِنُونَ ٤٤ ثُمَّ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ
وَأَخَاهُ هَٰرُونَ بِـَٔايَٰتِنَا وَسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٍ ٤٥ إِلَىٰ فِرۡعَوۡنَ وَمَلَإِيْهِۦ
فَٱسۡتَكۡبَرُواْ وَكَانُواْ قَوۡمًا عَالِينَ ٤٦ فَقَالُوٓاْ أَنُؤۡمِنُ لِبَشَرَيۡنِ مِثۡلِنَا
وَقَوۡمُهُمَا لَنَا عَٰبِدُونَ ٤٧ فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُواْ مِنَ ٱلۡمُهۡلَكِينَ
٤٨ وَلَقَدۡ ءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ لَعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٤٩ وَجَعَلۡنَا
ٱبۡنَ مَرۡيَمَ وَأُمَّهُۥٓ ءَايَةٗ وَءَاوَيۡنَٰهُمَآ إِلَىٰ رَبۡوَةٖ ذَاتِ قَرَارٖ وَمَعِينٖ
٥٠ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرُّسُلُ كُلُواْ مِنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَٱعۡمَلُواْ صَٰلِحًاۖ إِنِّي بِمَا
تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٥١ وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ
فَٱتَّقُونِ ٥٢ فَتَقَطَّعُوٓاْ أَمۡرَهُم بَيۡنَهُمۡ زُبُرٗاۖ كُلُّ حِزۡبِۭ بِمَا لَدَيۡهِمۡ
فَرِحُونَ ٥٣ فَذَرۡهُمۡ فِي غَمۡرَتِهِمۡ حَتَّىٰ حِينٍ ٥٤ أَيَحۡسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم
بِهِۦ مِن مَّالٖ وَبَنِينَ ٥٥ نُسَارِعُ لَهُمۡ فِي ٱلۡخَيۡرَٰتِۚ بَل لَّا يَشۡعُرُونَ
٥٦ إِنَّ ٱلَّذِينَ هُم مِّنۡ خَشۡيَةِ رَبِّهِم مُّشۡفِقُونَ ٥٧ وَٱلَّذِينَ هُم
بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ يُؤۡمِنُونَ ٥٨ وَٱلَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمۡ لَا يُشۡرِكُونَ ٥٩



(43) Ummanni ummattoota kijibsiifte irraa taate tokkollee yeroo halaaka isheetiif kaa'ame irra hin dursitu isarraas booda hin aantu.

(44) Ergasii ergamoota keenya wal faana ergine. Ummattoota kana irraa lakkoofsuma ergamaan isheetti ergame isheetti dhufeen isa sobsiisan. Halaakaan garii isaanii garii hordofsiifne. Isa namoonni waa'ee isaanii haasa'uu malee isaan irraa womaa hin hafne. Ummata waan ergamaan isaanii Rabbiin biraa fuudhanii dhufanitti hin amanne hunda irratti badiinsi haa jiraatu!

(45) Ergasii Muusaafi obboleessa isaa Haaruuniin mallattoolee keenya saglan: [ulee, harka, awaannisa, injiraan, raacha, dhiiga, dambalii bishaanii, hoongee, fuduraa hirrisuu]fi ragaa ifaadhaan ergine.

(46) Fir'awniifi qondaaltota ummata isaatti isaan erginaan boonanii isaanitti amanuu didan. Isaan ummata irratti humnaafi miidhaan ol ta'oo turan.

(47) 'Sila nuti nama akka keenyaa kan nurraa addummaa hin qabnetti amannaa? Ummanni isaanii (Baniin Israa'iil) nuuf gabroota.

(48) Waan isaan lamaan Rabbiin biraa fidan ni kijibsiisan. Sababa kijibsiisuu isaaniitiin warra bishaaniin halaakaman irraa ta'an.

(49) Akka ummanni isaa ittiin gara haqaatti qajeelaniifi ittiin hojjataniif Muusaadhaaf Tawraatiin kennine.

(50) Iisaa ilma Maryamiifi haadha isaa mallattoo dandeettii keenyarratti akeekan taasifne. Abbaan maleetti isa ulfoomte. Dachii lafa irraa ol fuudhamaa wal qixxaa'aa irra taa'uuf mijaa'urra rra isaan qubachiifne. Isa keessa bishaan yaa'u hahhaaromutu jira.

(51) Yaa ergamichaa! Waan nyaachuun isaa gaarii ta'e kan ani halaala isiniif godhe irraa nyaadhaa. Hojii gaarii sharii'aan wal galus hojjadhaa. Ani hojii isin hojjattan beekaadha; hojii keessan irraa homaa ana hin dhokatu.

(52) Yaa ergamichaa! Karaan keessan karaa tokkicha; innis Islaama. Ani gooftaa keessani; Ana malee gooftaa biraa hin qabdanu. Ajaja kiyya guutuufi dhorgaa kiyya dhiisuudhaan Ana sodaadhaa.

(53) Booda isaaniitii hordoftoonni isaanii amantii keessatti adda adda bahan. Garee gareetti qoodaman. Gareen hunduu waan amantii Rabbiin biratti jaalatamaadha jedhee yaaduun gammada. Kan ofii dhiisee waan isa kaan bira jiru hin millatu.

(54) Yaa ergamichaa! Hanga adabbiin isaanitti bu'utti wallaalumaafi dhamoo isaanii keessatti isaan dhiisi.

(55) (56) Sila warri waan isaan bira qofa jirutti gammadan kun wanti Nuti addunyaatti qabeenyaafi ilmaan irraa isaaniif kennine, khayriin isaan haqa godhatan isaaniif ariifachiisuu jecha waan isaaniif kennine se'uu? Dubbiin akka isaan yaadanii miti. Wanti Nuti isaanii kennineef suutaan isaan qabuufi. Garuu isaan sana hin beekanu.

(57) Warri iimaana isaaniitii waliin Rabbii isaanii sodaatoo ta`an,

(58) warri keeyyata kitaaba isaatti amanoo ta`an,

(59) Ammas warri Rabbii isaanii tokkichoomsanuufi isatti homaa hin qindeessine ta`an,

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Boonni haqatti qajeeluu irraa nama dhorga.
- Gaarii nyaachuun qalbiifi hojiin gaaromuu keessatti gahee qaba.
- Tawhiinni karaafi da'awaa nabiyyoota hundaati.
- Jallataa qanansiisuun tola isatti ooluufii miti; suuta isa qabuufi.

وَالَّذِينَ يُؤْتُونَ مَا آتَوا وَّقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَاجِعُونَ ٦٠
أُولَٰئِكَ يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَهُمْ لَهَا سَابِقُونَ ٦١ وَلَا نُكَلِّفُ
نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا وَلَدَيْنَا كِتَابٌ يَنطِقُ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ
٦٢ بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ
هُمْ لَهَا عَامِلُونَ ٦٣ حَتَّىٰ إِذَا أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِالْعَذَابِ إِذَا هُمْ
يَجْأَرُونَ ٦٤ لَا تَجْأَرُوا الْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ٦٥ قَدْ كَانَتْ
آيَاتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ تَنكِصُونَ ٦٦
مُسْتَكْبِرِينَ بِهِ سَامِرًا تَهْجُرُونَ ٦٧ أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا الْقَوْلَ أَمْ
جَاءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ آبَاءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ٦٨ أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ
فَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ٦٩ أَمْ يَقُولُونَ بِهِ جِنَّةٌ بَلْ جَاءَهُم بِالْحَقِّ
وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ٧٠ وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَاءَهُمْ لَفَسَدَتِ
السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ وَمَن فِيهِنَّ بَلْ أَتَيْنَاهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ
عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ٧١ أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ
وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ٧٢ وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٧٣
وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ٧٤



(60) Warri hojii khayrii keessatti qabsaa'anii haala Guyyaa Qiyaamaa yeroo gara Isaa deebi'an Rabbiin waan isaan kennataniifi hojii isaanii gaarii isaan irraa qeebaluu dhabuu sodaatanii hojii gaariidhaan gara Rabbitti dhihaatan,

(61) Warri amala guddaa kanaan ibsaman gara hojii gaariitti wal dorgomu; isaan gara isheetti dursoodha.

(62) Lubbuu kamuu hanga dandeettii isheetiin malee hin dirqisiifnu. Nu bira kitaaba hojii hojjattoota hundaa keessatti barreesinetu jira. Haqa shakkiin tokkollee keessa hin jirre dubbata. Isaan toltuun isaanii hirrifamuufi hamtuun isaanii dabalamuudhaan hin miidhamanu.

(63) Inumaa qalbiin warra kafaree kitaaba haqaan dubbatuufi kitaaba isaan irratti buufame irraa dagatoodha. Isaan hojii biraa kan kufrii irra jiranuun ala ta'e ishee hojjatan qabu.

(64) Guyyaa Qiyaamaa yeroo warra addunyaatti qanani'oo turan adabbiidhaan isaan qabne, oggas isaan sagalee isaanii ol fuudhanii watwaatanii birmachiifatu.

(65) Rahmata Rabbii irraa abdii isaan kutachiisuu jecha: 'guyyaa har`aa hin iyyinaa hin birmachiifatinaa; tumsaan adabbii Rabbii irraa isin dhorgu hin jiru' isaaniin jedhame.

(66) Addunyaatti keeyyattoonni kitaaba Rabbii isinirratti dubbifamaa turte. Yeroo ishee dhageessan ishee jibbitanii irraa duuba deebi'aa turtan.

(67) Kan sana gootan nuti warra Haramaati jechuun namarratti boontaniiti. Isin ahlii isaatii miti. Sababni isaas warri Haram warra Rabbiin sodaatanuudha. Naannoo isaatti hamtuu maryataa gurjaa (qaaxiraa) bultu. Isin isa hin qulqulleessitanu.

(68) Sila mushrikoonni kun akka itti amananii waan isa keessa jiruun hojjataniif Qur'aana hin xinxalanii? Moo waan abbootii isaanii duraaniitti hin dhufintu isaanitti dhufnaan irraa garagalan?

(69) Moo Muhammadin (saw) kan Rabbiin gara isaanitti erge sana wallaalaniiti? Dhugumatti nama dhugaafi amanamaa ta'uu isaa baraniiru.

(70) Inumaa inni maraatuudha jedhu. Ni kijiban. Dhugaa isa Rabbiin biraa ta'uu isaa keessa mamiin tokko hin jirreen isaanitti dhufe. Baay'een isaanii hisdii isaan biraa ta'eefi dhara isaanii tiksuuf haqa jibbu.

(71) Odoo Rabbiin haqa kana akka fedhii isaaniitiin deemsisee silaa samii, dachiifi wantoonni isaan keessa jiru ni baddi ture.

(72) Yaa ergamichaa! Sila warra kana irraa waan isaanitti fidde keessatti mindaa barbaaddeettaa? Kanatu waamicha isaaniif godhamu qeebaluu isaan dhorgee? Kun sirraa hin argamne. Mindaan Rabbii keetii mindaa warri kun siif kennanu irra ni caala. Inni caalaa warra sooruuti.

(73) Yaa ergamichaa! Ati warra kanaafi kan biroos gara karaa sirraawaa jallina hin qabneetti waamta. Innis karaa Islaamaati.

(74) Warri aakhiraa, adabbiifi mindaa ishee keessa jirutti hin amanne karaa Islaamaa irraa gara karaa jahannama geessituutti jallatoodha.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminni hojiin isaa gaariin qeebalamuu dhabuu irraa ni sodaata.
- Waan namni hin dandandeenye dirqamummaa isaa namarraa kaasuun rahmata Rabbiin gabroota isaatiif oole.
- Wantoota qajeeluma nama dhabsiisanuufi balaa namatti buusanu keessaa tokko quufa.
- Sammuun ilma namaa wantoota faayidaa qabanu baayyee hubachuu irraa gabaabaadha.

نصف الحزب ٣٥

۞ وَلَوْ رَحِمْنَٰهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا۟ فِى طُغْيَٰنِهِمْ
يَعْمَهُونَ ٧٥ وَلَقَدْ أَخَذْنَٰهُم بِٱلْعَذَابِ فَمَا ٱسْتَكَانُوا۟ لِرَبِّهِمْ
وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ٧٦ حَتَّىٰٓ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ
إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ٧٧ وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَنشَأَ لَكُمُ ٱلسَّمْعَ وَٱلْأَبْصَٰرَ
وَٱلْأَفْـِٔدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ٧٨ وَهُوَ ٱلَّذِى ذَرَأَكُمْ فِى ٱلْأَرْضِ
وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٧٩ وَهُوَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ وَلَهُ ٱخْتِلَٰفُ
ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٨٠ بَلْ قَالُوا۟ مِثْلَ مَا قَالَ
ٱلْأَوَّلُونَ ٨١ قَالُوٓا۟ أَءِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا
لَمَبْعُوثُونَ ٨٢ لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَءَابَآؤُنَا هَٰذَا مِن قَبْلُ
إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٨٣ قُل لِّمَنِ ٱلْأَرْضُ وَمَن
فِيهَآ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٨٤ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا
تَذَكَّرُونَ ٨٥ قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ ٱلسَّبْعِ وَرَبُّ ٱلْعَرْشِ
ٱلْعَظِيمِ ٨٦ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ٨٧ قُلْ مَنۢ
بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ إِن
كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ٨٨ سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ٨٩



(75) Odoo isaan mararfannee hoongeefi beela isaanirra jiru isaan irraa kaafneerra ta`ee, silaa haqa irraa jallachuu isaanii keessa dhama'oo ta'anii turu.

(76) Gosoota musiibaa baayyeedhaan isaan mokkorreerra. Rabbii isaaniitiif of gadi hin qabne. Yeroo musiibaan buutus akka isaan irraa kaasuuf xinnaatanii isa hin kadhanne.

(77) Yeroo Nuti ulaa adabbii cimaa isaan irratti bannu, oggas achumaan furmaataafi waan khayrii ta`e hunda irraa abdii kutu.

Kaafamiinsa Guyyaa Qiyaamaa mormuun nama sammuu, dhageettiifi agartuu isaatti fayyadamu irraa hin argamu waan ta'eef Rabbiin isheedhaan isaan yaadachiise. Ni jedhe:

(78) Yaa warra kaafamiinsa kijibsiiftan! Rabbiin isatu dhageettii, agartuufi qalbii ittiin hubattan isiniif uume. Kanuma waliin qananii kana irratti xiqqoo malee hin galateeffattanu.

(79) Yaa namootaa! Rabbitu dachii irratti isin uume. Guyyaa Qiyaamaas qorannoofi mindaadhaaf garuma Isaa qofa deebifamtu.

(80) Inni Isa qofatu jiraachisa; jiraachisaan biraa hin jiru. Ammas Isa qofatu ajjeesa. Isa malee kan ajjeesu hin jiru. Tilmaamni wal bakka bu'uu halkaniifi guyyaa dukkanaafi ifa keessatti, dheerinaafi gabaabina keessatti Isarka qofa jira. Sila dandeettii Isaa, uumaafi jijijjiiruu keessatti kophaa ta'uu isaa hin xinxaltanuu?

(81) Inumaa kufrii keessatti fakkii waan abbootiin isaanii duraan jedhan jedhaniiru.

(82) Bifa mormiitiin ni jedhan: 'sila yeroo duunee biyyeefi lafee taane nuti fayyifamnee qormaataaf kaafamnaa?

(83) Sodaachisa akkanaatiin nuufi abbootiin keenya duraaniis dhugumaan sodaachifamneerra. Garuu qabatamaan hin argine. Kun kijibuma warra duraanii malee homaa miti. '

(84) Yaa ergamichaa! Kaafiroota warra kaafamuu morman kanaan 'yoo sammuu qabaattaniif dachiifi warri ishee keessaa kan eenyuuti?' jedhiin.

(85) 'Dachiifi warri ishee irraa kan Rabbiiti' jedhu. 'Sila inni dachiifi wanti ishee irra jiru kan isaa ta'e erga duutanii isin kaasuu akka danda'u hin xinxaltanuu?' jedhiin.

(86) Ammas 'Rabbiin samii torbanii, Rabbiin arshii guddaa kan uumamni isa caalu hin jirre sanaa eenyunni?' isaaniin jedhi.

(87) 'Samiin torbaniifi arshiin guddaan qabeenya Rabbiiti' jedhu. 'Egaa ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin hin sodaattanuu?' jedhiin.

(88) Ammas 'Inni mootummaan waa hundaa kan isaa ta'e, homaayyuu isarkaa hin baane, Inni gabroota Isaa irraa abbaa fedheef birmatu, kan nama inni hamtuu isaaf fedhe tokkollee irraa deebisuu hin dandeenye yoo beektaniif eenyunni?' jedhi.

(89) 'Mootummaan waa hundaa harka Rabbiiti' siin jechuuf jiru. 'Egaa akkamumatti sammuun keessan badee kana mirkaneessuu waliin waan bira Isaa wajjin gabbartu?' jedhiin.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafiroonni qananii yookiin adabbii isaan mudate xinxaluu dhabuun isaanii uumamni isaanii jijjiiramee baduu agarsiisa.
- Ni'imaatti kafaruun amala kaafirootaa irraayi.
- Jaaminaan waan ta'e hordofuun haqatti dhaqqabuu irraa nama dhorga.
- Gooftummaa Rabbii mirkaneessuun yoo ibaadaa Isa qofaaf hin godhin ibidda irraa bilisa nama hin godhu.

بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِٱلْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ٩٠ مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن
وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنْ إِلَٰهٍ ۚ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ
وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ٩١
عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٩٢ قُل رَّبِّ
إِمَّا تُرِيَنِّى مَا يُوعَدُونَ ٩٣ رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِى فِى ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ
٩٤ وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَٰدِرُونَ ٩٥ ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى
هِىَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ٩٦ وَقُل رَّبِّ
أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ٩٧ وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن
يَحْضُرُونِ ٩٨ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ
ٱرْجِعُونِ ٩٩ لَعَلِّىٓ أَعْمَلُ صَٰلِحًا فِيمَا تَرَكْتُ ۚ كَلَّآ ۚ إِنَّهَا
كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَا ۖ وَمِن وَرَآئِهِم بَرْزَخٌ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ١٠٠
فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ
١٠١ فَمَن ثَقُلَتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ١٠٢ وَمَنْ
خَفَّتْ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ فِى جَهَنَّمَ
خَٰلِدُونَ ١٠٣ تَلْفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمْ فِيهَا كَٰلِحُونَ ١٠٤



(90) Dubbiin akka isaan se'anii miti. Inumaa haqa shakkii hin qabne isaanitti finne. Isaan yeroo shariikaafi ilma Rabbiif godhan ni kijiban. Jecha isaanii irraa Rabbiin ol ta'iinsa guddaa ol ta'eera.

(91) Akka kaafiroonni jedhan Rabbiin ilma hin godhanne. Dhugaan gabbaramaan wahiis Isaa waliin hin jiru. Odoo gooftaan biraa Isaa waliin jiraatee silaa gabbaramaan hunduu qooda ofii uume ni deemsisa; gariin isaanii garii injifachuuf lola. Oggas sirni uumamaa ni bada. Qabatamni jiru wanta kanarraa homaa hin argamne. Kun immoo dhugaan gabbaramaan tokkicha ta'uu akeeka. Innis Rabbii tokkicha. Waan mushrikoonni isaaf kennan kan akka ilmaafi shariikaa irraa Rabbiin qulqullaa'e.

(92) Inni waan gabroota isaa irraa fagaate hundaa beekaadha. Waan qaama miiraatiin qaqqabamu hundas beekaadha. Sanarraa homaa isa hin dhokatu. Rabbiin shariikni Isaaf jiraachuu irraa ol ta'eera.

(93) Yaa ergamichaa! 'Yaa Rabbi! Odoo waan Mushrikoota kana ittiin dinniinte na agarsiiftee?' jedhi.

(94) Yaa Rabbi! Yoo odoo ani jiruu isaan adabdeef isaan waliin na taasiftee balaa irraa wanti isaan tuqe akka na xuqu hin taasisin.

(95) Nuti adabbii ittiin isaan dinniinaarru kana si agarsiisuu irratti danda'oodha. Isaafi kan biroos hin dadhabnu.

(96) Yaa ergamichaa! Nama hamaa sitti oole haala gaariidhaan deebisi. Innis irra taruufi rakkoo isaarratti obsuudha. Nuti shirkiifi kijibsiisuu isaan keessa jiranu ni beekna. Akkasumas sihriifi maraatummaa siif hin malleen kan isaan ittiin si ibsanis ni beekna.

(97) 'Yaa Rabbi! Ani hasaasaafi waswaasa shayxaanaa irraa sittin maganfadha' jedhi.

(98) Yaa Rabbi! Dhimma kamuu irratti isaan natti dhufuu irraa sittin maganfadha jedhi. .

(99) Yeroo tokkoon mushrikaa kanatti duuti dhufee waan isa mudatu arge, umurii isaa irraa waan dabarse gaabbee haqa Rabbii hirrise irrattis gaddee 'yaa Rabbiin jiruu addunyaatti na deebisi' jedha.

(100) Yeroon gara ishee deebi'e hojii gaarii hojjachuun kiyya ni mala. Lakki; dubbiin akka ati barbaaddee miti. Inni haasaa haasa'amu qofa. Odoo addunyaatti deebifamee waan waadaa seene hin guutu. Warri du'an kun hanga guyyaa kaafamiinsaatti dawoo jidduu addunyaafi aakhiraa jiruu keessa turu. Gara addunyaatti deebi'anii waan isaan darbe hin sirreeffatanu.

(101) Yeroo maleykaan xurumbaatti ramadame affuuffii lammaffaa Qiyaamaan dhaabachuu akeektu afuufe, jidduu isaanii gosti ittiin dhaadatan hin jiru; cinqii aakhiraatiin qabamu. Waan mataa ofiitiin qabameef gariin isaaniis garii hin gaafatan.

(102) Namni toltuun isaa hamtuu irra caaluudhaan madaalli khayrii isaa ulfaate, isaan waan barbaadan argachuufi waan sodaatan irraa bilisa ta'uudhaan milkaa'oodha.

(103) Namni hamtuun isaa toltuu isaarra caalee madaalli isaa sulphate, isaan warra waan ishee miidhu hojjachuudhaan lubbuu isaanii miidhaniidha. Isaan ibidda jahannam keessatti hafoodha; achi keessaa hin bahanu.

(104) Ibidda fuula isaanii gubdi. Isaan ishee keessatti fuula guuruu baay'achuu irraa kan ka'e hidhiin isaanii gubbaafi jalee ilkaan isaanii irraa ol kaati.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Sirna uumamaa tasgabbaa'ee taa'uun tokkummaa Rabbiitiif ragaa ta'a.
- Beekumsi Rabbii waan hunda marsaadha.
- Nama hamaa hojjatu gaariin deebisuun naamuusa Islaamaa kan jijjiirama addaa qabuudha.
- Waswaasaafi gowwoomsaa shayxaanaa irraa Rabbitti maganfachuun dirqama.

أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٥ قَالُواْ
رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَكُنَّا قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٦ رَبَّنَآ
أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا ظَٰلِمُونَ ١٠٧ قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا
وَلَا تُكَلِّمُونِ ١٠٨ إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡ عِبَادِي يَقُولُونَ رَبَّنَآ ءَامَنَّا
فَٱغۡفِرۡ لَنَا وَٱرۡحَمۡنَا وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١٠٩ فَٱتَّخَذۡتُمُوهُمۡ
سِخۡرِيًّا حَتَّىٰٓ أَنسَوۡكُمۡ ذِكۡرِي وَكُنتُم مِّنۡهُمۡ تَضۡحَكُونَ ١١٠
إِنِّي جَزَيۡتُهُمُ ٱلۡيَوۡمَ بِمَا صَبَرُوٓاْ أَنَّهُمۡ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ ١١١ قَٰلَ
كَمۡ لَبِثۡتُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ عَدَدَ سِنِينَ ١١٢ قَالُواْ لَبِثۡنَا يَوۡمًا أَوۡ بَعۡضَ
يَوۡمٖ فَسۡـَٔلِ ٱلۡعَآدِّينَ ١١٣ قَٰلَ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا قَلِيلٗاۖ لَّوۡ أَنَّكُمۡ
كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ١١٤ أَفَحَسِبۡتُمۡ أَنَّمَا خَلَقۡنَٰكُمۡ عَبَثٗا وَأَنَّكُمۡ
إِلَيۡنَا لَا تُرۡجَعُونَ ١١٥ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ ٱلۡمَلِكُ ٱلۡحَقُّۖ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا
هُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡكَرِيمِ ١١٦ وَمَن يَدۡعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا
ءَاخَرَ لَا بُرۡهَٰنَ لَهُۥ بِهِۦ فَإِنَّمَا حِسَابُهُۥ عِندَ رَبِّهِۦٓۚ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ
ٱلۡكَٰفِرُونَ ١١٧ وَقُل رَّبِّ ٱغۡفِرۡ وَٱرۡحَمۡ وَأَنتَ خَيۡرُ ٱلرَّٰحِمِينَ ١١٨

ترتيبها ٢٤ سُورَةُ النُّورِ آياتها ٦٤



105 Isaan jiilchuuf jecha 'sila keeyyattoonni Qur'aanaa addunyaatti isinirratti dubbifamaa hin turree? Isin ishee hin kijibsiifnee?' jedhamu.
106 Ni jedhan: 'yaa Rabbii keenya! goggogaa ta'uu keenya beekumsa kee keessatti murtaa'ee taretu nu mo'ate. Ummata haqarraa jallatanis taane.
107 Yaa Rabbii keenya ibidda irraa nu baasi; yoo kufriifi jallina keessa turretti deebineef nutu lubbuu keenya miidhe. Uzriin keenyas dhumeera. '
108 Rabbiin ni jedhe: 'xiqqaadhaatii ibidda keessatti salphatoo ta'aatii turaa. Anaanis hin dubbatinaa.
109 Gareen gabroota kiyya natti amanan irraa ta'an 'yaa Rabbii keenya sitti amanneerra; yakka keenya nuuf araarami. Ati caalaa warra mararfatuutii rahmata keetiin nu mararfadhu' jedhaa turan.
110 Mu'uminoota warra Rabbii isaanii kadhatan kana kan itti qishinamu taasifattan hanga isaanitti qishinuun zikrii Rabbii isin dagachiisu geessan; isaanitti kolfitu turtan.
111 Ani guyyaa har`aa Mu'uminoota sana ajaja Rabbii irratti obsuufi rakkoo isin irraa isaan mudatu irratti obsuu isaaniitiin jannataan milkaa'uun isaan mindeesse.
Yeroo isaan addunyaatti deebi'anii waan balleessan gaaromsuuf gaafatanu, Rabbiin hangam akka isaan addunyaarra jiraatan kan odoo tawbachuu fedhanii tawbachuu itti danda`anu isaan yaadachiise.
112 Ni jedhe: 'dachii keessa waggaa meeqa turtan? Yeroo ammamii ishee keessatti gubdan?'
113 'Guyyaa tokko yookiin garii guyyaa turre; warra herrega ji'aafi guyyaatti dhimman gaafadhu' jechuun deebisan.
114 Rabbiin ni jedhe: 'isin addunyaa irra yeroo xiqqoo odoo hanga ishee beektanii kan ajaja Rabbii irratti obsuun mijaa'u malee hin turre.
115 Sila isin yaa namootaa! Wanti nuti isin uumneef iccitii tokkoon maleetti kan mindaafi adabbiin hin jirre taphaaf uumamtan seetanii? Isin Guyyaa Qiyaamaa qorannoofi mindaadhaaf gara keenya hin deebifamtanu seetanii?
116 Rabbiin Inni uumama isaa gara fedhetti jijijjiiru, kan Inni dhugaa, waadaan Isaas dhugaa ta'e qulqullaa'e! Inni abbaa arshii guddaa uumama hundaa oliiti.
117 Namni Rabbii waliin gabbaramaa biraa kadhate ibaadaan isaaf ta'uutti ragaan isaaf hin jiru; mindaan hojii isaa hamaa kun Rabbii isaa bira jiraaf. Isatu adabbii hamaan isa mindeessa. Kaafiroonni waan barbaadan argachuufi waan sodaatan irraa bilisa ta'uudhaan hin milkaa'anu.
118 Yaa ergamichaa! 'yaa Rabbiin yakka kiyya naa araarami; ati caalaa warra badii dalage mararfatuuti; rahmata keetiin na mararfadhu' jedhi. Tawbaa isaanii irraa qeebale.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Kaafirri Rabbiin biratti xinnaataa salphataadha.
- Warreen gaggaariitti qishinuun yakka guddaa abbaan ishee ittiin adabamuudha.
- Yeroo du`aa`ii godhanu Rabbiin faarsuun, naamuusa du`aa`ii keessaa isa tokko akka ta`e
- Rabbiin suurattii, milkaa'uu Mu'uminootaatiin waan eegaleef hoonga'uufi milkaa'uu dhabuu kaafirootaatiin immoo cufuun miidhagse.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

سُورَةٌ أَنزَلْنَٰهَا وَفَرَضْنَٰهَا وَأَنزَلْنَا فِيهَآ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ (علامة ربع الحزب ٣٥)
١ ٱلزَّانِيَةُ وَٱلزَّانِى فَٱجْلِدُوا۟ كُلَّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا مِا۟ئَةَ جَلْدَةٍ ۖ وَلَا تَأْخُذْكُم
بِهِمَا رَأْفَةٌ فِى دِينِ ٱللَّهِ إِن كُنتُمْ تُؤْمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ ۖ وَلْيَشْهَدْ
عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ مِّنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٢ ٱلزَّانِى لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوْ مُشْرِكَةً
وَٱلزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَآ إِلَّا زَانٍ أَوْ مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ
٣ وَٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَٰتِ ثُمَّ لَمْ يَأْتُوا۟ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ
فَٱجْلِدُوهُمْ ثَمَٰنِينَ جَلْدَةً وَلَا تَقْبَلُوا۟ لَهُمْ شَهَٰدَةً أَبَدًا ۚ وَأُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ٤ إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُوا۟ مِنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَأَصْلَحُوا۟ فَإِنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٥ وَٱلَّذِينَ يَرْمُونَ أَزْوَٰجَهُمْ وَلَمْ يَكُن لَّهُمْ
شُهَدَآءُ إِلَّآ أَنفُسُهُمْ فَشَهَٰدَةُ أَحَدِهِمْ أَرْبَعُ شَهَٰدَٰتٍۭ بِٱللَّهِ ۙ إِنَّهُۥ لَمِنَ
ٱلصَّٰدِقِينَ ٦ وَٱلْخَٰمِسَةُ أَنَّ لَعْنَتَ ٱللَّهِ عَلَيْهِ إِن كَانَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ
٧ وَيَدْرَؤُا۟ عَنْهَا ٱلْعَذَابَ أَن تَشْهَدَ أَرْبَعَ شَهَٰدَٰتٍۭ بِٱللَّهِ ۙ إِنَّهُۥ لَمِنَ
ٱلْكَٰذِبِينَ ٨ وَٱلْخَٰمِسَةَ أَنَّ غَضَبَ ٱللَّهِ عَلَيْهَآ إِن كَانَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ
٩ وَلَوْلَا فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١٠



# BOQONNAA ANNUUR

- Isheen suuraa Madiinaati -

### Kaayyoo Suurattii:

waa'ee of tiksuu, hawaasa Muslimaa qulqulleessuufi waan sababa badii ta'uufi tooftaa munaafiqoonni ittiin ishee baballisan irraa eeguudha.

### Ibsa suurattii:

(1) Suurattii kana ishee buufnee waan ishee keessa jirutti hojjachuu dirqama goone. Akka isin murtii ishee keessaa yaadattanii ittiin hojjattaniif ishee keessatti keeyyattoolee iftuu buufneerra.

(2) Dubartiifi dhiira zinaa hojjatan kan gaa'ila hin raawwatin si'a dhibba reebaa. Yoo Rabbiifi guyyaa aakhiraatti amantaniif garaa laafuun isin qabdee adabbii kana isaan irraa raawwachuu hin dhiisinaa; yookiin isaan irraa hin salphisinaa. Akka dirreetti adabamanii isaaniifis namoota biraatiifis barumsa ta'uuf jecha haddii isaanii kanarratti Mu'uminootaa irraa hangi ta`e irratti haa argamanu.

(3) Fokkina zinaa irraa kan ka`e namni isa aadeffate dubartii zinaa aadeffatte yookiin utuma fuuchuun ishee haraama ta'uu mushrika zinaa irraa of hin tiksine malee fuuchuu hin fedhu. Isheen zinaa aadeffattes dhiira akka ishee zinaa aadeffate yookiin utuma itti heerumuun dhorgaa ta'uu mushrika zinaa irraa hin eegganne malee itti heerumuu hin feetu. Dubartii zinaa gootu fuuchuun yookiin dhiira zinaa godhutti heerumsiisuun Mu'uminoota irratti haraama.

(4) Warri dubartii zinaa irraa of tiksituu taate sanaan arrabse yoo dhiira arrabses akkasuma, sana booda ragaa afur hin fidin, yaa abbaa murtii! Si'a saddeetama isaan reebaa. Sana booda lamuu ragaa isaanii hin qeebalinaa. Warri dubartii of tiksituu kana arrabsan isaan ajaja Rabbii irraa bahoodha.

(5) Warra erga kana hojjatanii tawbatanii gara Rabbii deebi'anii hojii isaanii gaaromsan malee. Rabbiin tawbaa isaaniitiifi ragaa isaanii ni qeebala. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(6) Dhiiroleen niitolii isaanii zinaan dubbatanii ergasii isaan malee ragaan biraa dhibame waan jedhan sana sirrii ta'uu isaarratti ragaa bahu. Tokkoon isaanii niitiin isaa zinaa hojjatte kan jedhe keessatti dhugaa dubbachuu isaa maqaa Rabbiitiin si'a afur ragaa baha.

(7) Ergasii ragaa isaa kan shanaffaa irratti lubbuu isaa irratti du'aa'ii kadhachuu dabalee 'waan isheedhaan jedhe keessatti yoon kijibeef abaarsi Rabbii narra haa jiraatu' jechuun ragaa baha.

(8) Isheen kanaan adabbiin haddii zinaa irra dhaabamuu haqa godhatti. Ishee irraa kan deebisu immoo isheen si'a afur maqaa Rabbiitiin 'inni kijibaadha' jechuudha.

(9) Ergasii shanaffaa irratti du'aa'ii ofitti kadhachuun dabaltee 'yoo inni waan isheedhaan jedhe keessatti dhugaa dubbateef dallansuun Rabbii narra haa jiraatu' jetti.

(10) Yaa namootaa! Odoo tolli Rabbiifi rahmanni isaa isin irra jiraachuu baatee, Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaa, gochaafi sharii'aa Isaa keessattis ogeessa ta'uu baatee silaa yakka keessan irratti adabbii isinirratti ariifachiisee isin saaxila ture.

### Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:

- Haasaa guddaatti suuta seenuun guddina isaa akeekuu.
- Namni zinaa godhe ummata Muslimaa biratti kabajaafi rahmata dhaba.
- Warra zinaa hawaasni ittisuun hawaasa tolchuuf sababa ta'a; namoota sanas zinaa irraa dhorga.
- Nama zinaan nama arrabse adabbii qabatamaa saddeettama reebuufi kan hamilee ragaa isaa qeebaluu didanii fincilaa ta'uu isaa murteessuun badiin kun guddaa ta'uu akeeka.
- Zinaan ragaadhaan malee hin mirkanaa'u; ragaan alatti isa dubbachuun arraba dhorgame keessa seena.

إِنَّ ٱلَّذِينَ جَآءُو بِٱلۡإِفۡكِ عُصۡبَةٞ مِّنكُمۡۚ لَا تَحۡسَبُوهُ شَرّٗا لَّكُمۖ بَلۡ
هُوَ خَيۡرٞ لَّكُمۡۚ لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُم مَّا ٱكۡتَسَبَ مِنَ ٱلۡإِثۡمِۚ وَٱلَّذِي تَوَلَّىٰ
كِبۡرَهُۥ مِنۡهُمۡ لَهُۥ عَذَابٌ عَظِيمٞ ١١ لَّوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ ظَنَّ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ
وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بِأَنفُسِهِمۡ خَيۡرٗا وَقَالُواْ هَٰذَآ إِفۡكٞ مُّبِينٞ ١٢ لَّوۡلَا
جَآءُو عَلَيۡهِ بِأَرۡبَعَةِ شُهَدَآءَۚ فَإِذۡ لَمۡ يَأۡتُواْ بِٱلشُّهَدَآءِ فَأُوْلَٰٓئِكَ
عِندَ ٱللَّهِ هُمُ ٱلۡكَٰذِبُونَ ١٣ وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ
فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ لَمَسَّكُمۡ فِي مَآ أَفَضۡتُمۡ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٤
إِذۡ تَلَقَّوۡنَهُۥ بِأَلۡسِنَتِكُمۡ وَتَقُولُونَ بِأَفۡوَاهِكُم مَّا لَيۡسَ لَكُم بِهِۦ عِلۡمٞ
وَتَحۡسَبُونَهُۥ هَيِّنٗا وَهُوَ عِندَ ٱللَّهِ عَظِيمٞ ١٥ وَلَوۡلَآ إِذۡ سَمِعۡتُمُوهُ
قُلۡتُم مَّا يَكُونُ لَنَآ أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبۡحَٰنَكَ هَٰذَا بُهۡتَٰنٌ عَظِيمٞ
١٦ يَعِظُكُمُ ٱللَّهُ أَن تَعُودُواْ لِمِثۡلِهِۦٓ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ١٧
وَيُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ١٨ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ ٱلۡفَٰحِشَةُ فِي ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ
فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ١٩ وَلَوۡلَا
فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٢٠



(11) Yaa Mu`uminootaa! [Aa'ishaan (ra) zinaa hojjatte jechuun] warri cubbuudhaan dhufan garee isin irraa ta`aniidha. Wanti isaan uuman kun isiniif hamaadha hin se'inaa. Inumaayyuu inni waan mindaa qabuufi haadha Mu'uminootaa qulqullees-suu waan of keessaa qabuuf jecha khayriidha. Warra hamtuudhaan ishee dubbachuutti hirmaate hundaafuu yakka inni oomishatetu jira. Inni sana haasa'uu jalqabuudhaan irra guddaa isaa baadhate isaaf adabbii guddaatu jira. Kan itti fedhame ma-tootii munaafiqaa Abdullaah bin Ubayyi bin Saluu-li.

(12) Silaa Mu'uminoonniifi mu'umintittiin yeroo ki-jiba guddaa kana dhaga'anu obbolaawwan isaanii kanarraa bilisa akka ta`an yaadanii 'kun kijiba ifa galaadha' maaliif jechuu dhiisan?

(13) Sila warri haadha Mu'uminootaa Aa'ishaa irrat-ti kijiba kana uuman ragaa afur kan dhugaa ta'uu isaanii ragaa bahu hin fidanii? Yoo kana irratti ragaa afur hin finneef, yoomuu kana fiduu hin danda'anu. Isaan murtii Rabbii keessatti kijibdoota.

(14) Yaa Mu'uminootaa! Odoo tolli Rabbiifi rahman-ni isaa isin irra hin jirre ta`ee silaa sababa kijibaa-fi cubbuu haadha Mu'uminootaa irratti uumuutti seentaniitiin adabbiin guddaan isin mudata ture.

(15) Soba ta`uu isaa odoo hin beekiin waan salphaa seetanii gariin keessan garii irraa fuutanii yeroo odeessitanu, garuu inni waan soba ta`eefi nama qulqulluu maqaa xureessuudha waan ta`eef Rabbiin biratti guddaadha.

(16) Sila maaliif yeroo kijiba kana dhageessan 'dhimma fokkataa kana haasa'uun nuuf hin malu; qulqullinni siif haa ta'u yaa Rabbii keenya. Wanti isaan haadha Mu'uminootaa ittiin arrabsan kun kijiba ifaadha' hin jenne?

(17) Yoo kan Rabbitti amantan taataniif lammata kijiba akkanaatti deebitanii nama qulqulluu zinaan akka hin arrabsine Rabbiin isin gorsa.

(18) Rabbiin keeyyattoota murtiifi gorsa isaa of keessaa qabdu isiniif ibsa. Rabbiin hojii keessan ni beeka. Homaa isa hin dhokatu. Ishee irratti isin mindeessuuf jira. Gochaafi sharii'aa isaa keessattillee ogeessa.

(19) Warri wantoonni fokkataan akka nama zinaan arrabsuu kun Mu'uminoota keessatti baballachuu fedhan isaaniif ad-dunyaatti haddii irra dhaabuun adabbii laalessaatu jira; aakhiraattis immoo adabbii ibiddaatu jira. Rabbiin kijiba isaaniitii-fi waan boodeen gabroota isaa ta'u ni beeka. Bu'aa isaaniis ni beeka; isin hin beektanu.

(20) Yaa warra cubbuu keessa seentan! Odoo tolli Rabbiifi rahmanni Isaa isin irra jiraachuu baatee, ammas Rabbiin isin mararfataa ta'uu dhabee adabbii isinitti ariifachiisa ture.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Shakkii kijibaa facaasuudhaan hawaasa Muslimaa keessatti wal amanuu dhabamsiisuun kaayyoo munaafiqaati.
- Munaafiqoonni garii Mu'uminootaa suutaan hojii isaanii keessatti ni hirmaachisu.
- Haadha Mu'uminootaa Aa'ishaa samii torban gubbaa irraa qulqulleessuun ishee kabajuu.
- Oduu faca'e tokko mirkaneeffachuun dirqama ta'a.

الحزب ٣٦

۞ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَّبِعُوا۟ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَـٰنِ ۚ وَمَن يَتَّبِعْ
خُطُوَٰتِ ٱلشَّيْطَـٰنِ فَإِنَّهُۥ يَأْمُرُ بِٱلْفَحْشَآءِ وَٱلْمُنكَرِ ۚ وَلَوْلَا
فَضْلُ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَـٰكِنَّ
ٱللَّهَ يُزَكِّى مَن يَشَآءُ ۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢١ وَلَا يَأْتَلِ أُو۟لُوا۟ ٱلْفَضْلِ
مِنكُمْ وَٱلسَّعَةِ أَن يُؤْتُوٓا۟ أُو۟لِى ٱلْقُرْبَىٰ وَٱلْمَسَـٰكِينَ وَٱلْمُهَـٰجِرِينَ
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ وَلْيَعْفُوا۟ وَلْيَصْفَحُوٓا۟ ۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ ٱللَّهُ
لَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢٢ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرْمُونَ ٱلْمُحْصَنَـٰتِ
ٱلْغَـٰفِلَـٰتِ ٱلْمُؤْمِنَـٰتِ لُعِنُوا۟ فِى ٱلدُّنْيَا وَٱلْـَٔاخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ
عَظِيمٌ ٢٣ يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا
كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٢٤ يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ ٱللَّهُ دِينَهُمُ ٱلْحَقَّ وَيَعْلَمُونَ أَنَّ
ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ ٱلْمُبِينُ ٢٥ ٱلْخَبِيثَـٰتُ لِلْخَبِيثِينَ وَٱلْخَبِيثُونَ
لِلْخَبِيثَـٰتِ ۖ وَٱلطَّيِّبَـٰتُ لِلطَّيِّبِينَ وَٱلطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَـٰتِ ۚ
أُو۟لَـٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَ ۖ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ٢٦ يَـٰٓأَيُّهَا
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَدْخُلُوا۟ بُيُوتًا غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُوا۟
وَتُسَلِّمُوا۟ عَلَىٰٓ أَهْلِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ٢٧



(21) Yaa warra Rabbitti amantan! Karaa shayxaanaa kan dhara miidhagsu hin hordofinaa. Nama karaa isaa hordofe inni gochaafi jecha fokkataa, waan sharii'aan mormutti ajaja. Yaa Mu'uminootaa! Odoo tolli Rabbii isin irra jiraachuu baatee namni tokkollee isinirraa tawbaan hin qulqullaa'u ture. Garuu Rabbiin tawbaa isaa qeebaluun abbaa fedhe qulqulleessa. Rabbiin jecha keessan dhaga'aa gocha keessan beekaadha. Isheerraa homaa isin hin dhokatu; isheerratti isin mindeessuuf jira.

(22) Warri amantii keessatti caalina qabanuufi qabeenya bal'aa qaban firoottan isaanii dhimmamoo, hiyyeeyyiifi warra karaa Rabbii keessatti godaananiif sababa yakka isaanii hojjataniitiif kennuu dhiisuuf hin kakatin. Isaaniif haa dhiisan; irraa haa taran. Sila yeroo isin isaaniif dhiiftan Rabbiin dilii keessan isiniif araaramuu hin feetanuu? Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas. Gabroonni Isaa isaanitti haa hidhatan. Aayatattiin kun yeroo Abuu Bakriin waan Misxah kijibichatti hirmaateef isaaf kennuu dhiisuu kakatu buute.

(23) Warri dubartii of tiksituu zinaa irraa dagattuu taate arrabsan addunyaafi aakhiraatti rahmata Rabbii irraa fageeffamaniiru. Aakhiraatti adabbii guddaatu isaaniif jira.

(24) Adabbiin kun Guyyaa Qiyaamaa yeroo arrabni dhara isaan dubbatan isaan irratti ragaa ta'u, harkiifi miilli isaanii waan isaan hojjataa turan isaan irratti ragaa bahu isaan mudata.

(25) Guyyaa sana Rabbiin mindaa haqa ta'e isaaniif kafala. Rabbiin haqa ta'uu, wanti isarraa ta'e kan akka oduu, waadaa yookiin akeekkachiisni hunduu haqa shakkiin keessa hin jirre ta'uu baru.

(26) Dhiiraafi dubara irraa, akkasumas jechaafi gocha irraa wanti fokkataa ta`e hundi, fokkataa akka isaa waliin wal sima; kanarraa wanti gaarii ta'e hundinuu gaarii akka isaa waliin wal sima. Dhiiraafi dubara irraa warri gaggaarii ta`an kun waan warri fofokkataan isaaniin jedhanu irraa qulqulluudha. Isaaniif araarama Rabbirraa ta'etu jira. Akkasumas soorata kabajamaa ta`eetu isaaniif jira. Innis jannata.

Qaama qullaa arguun sababa gara zinaatti qaqqabsiisu irraa waan ta'eef mana seenuu keessatti eeyyamsiifachuu ajaje. Sababni isaas namoota haala hin taane irratti arguu irraa tiksuudhaaf. Ni jedhe:

(27) Yaa warra Rabbitti amantan! Mana manneen keessaniin ala jiru odoo jiraattota ishee eeyyamsiifattanii salaamtaa isaaniin hin jedhin hin seeninaa. Innis 'Assalaamu alaykum. Haa seennuu?' jechuudha. Haala dubbatameen eeyyamsiifattanii seenuun akka tasaa seenuurra isiniif caalaadha. Kunis akka waan ajajamtaniin gorfamtanii hojii irra olchitanuufi.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Waswaasni shayxaanaa gara yakka hojjachuutti nama kakaasa. Kanaafuu Mu'uminni isarraa haa eeggatu.
- Tawbaafi hojii gaariif qajeeluun Rabbirraayi malee gabricha biraayii miti.
- Nama dogongoree dhiisuufi irra taruun yakki namaa araarama argachuuf sababa.
- Dubartii of tiksituu arrabsuun yakka gurguddaa irraayi.
- Sababni eeyyamsiifachuun ajajameef ilaalcha tiksuufi kabaja manneenii eeguufi.

فَإِن لَّمۡ تَجِدُواْ فِيهَآ أَحَدٗا فَلَا تَدۡخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤۡذَنَ لَكُمۡۖ
وَإِن قِيلَ لَكُمُ ٱرۡجِعُواْ فَٱرۡجِعُواْۖ هُوَ أَزۡكَىٰ لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ عَلِيمٞ ٢٨ لَّيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن تَدۡخُلُواْ بُيُوتًا
غَيۡرَ مَسۡكُونَةٖ فِيهَا مَتَٰعٞ لَّكُمۡۚ وَٱللَّهُ يَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا
تَكۡتُمُونَ ٢٩ قُل لِّلۡمُؤۡمِنِينَ يَغُضُّواْ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِمۡ وَيَحۡفَظُواْ
فُرُوجَهُمۡۚ ذَٰلِكَ أَزۡكَىٰ لَهُمۡۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا يَصۡنَعُونَ ٣٠
وَقُل لِّلۡمُؤۡمِنَٰتِ يَغۡضُضۡنَ مِنۡ أَبۡصَٰرِهِنَّ وَيَحۡفَظۡنَ
فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنۡهَاۖ وَلۡيَضۡرِبۡنَ
بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّۖ وَلَا يُبۡدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ
أَوۡ ءَابَآئِهِنَّ أَوۡ ءَابَآءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآئِهِنَّ أَوۡ أَبۡنَآءِ بُعُولَتِهِنَّ
أَوۡ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ إِخۡوَٰنِهِنَّ أَوۡ بَنِيٓ أَخَوَٰتِهِنَّ أَوۡ نِسَآئِهِنَّ
أَوۡ مَا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُهُنَّ أَوِ ٱلتَّٰبِعِينَ غَيۡرِ أُوْلِي ٱلۡإِرۡبَةِ مِنَ
ٱلرِّجَالِ أَوِ ٱلطِّفۡلِ ٱلَّذِينَ لَمۡ يَظۡهَرُواْ عَلَىٰ عَوۡرَٰتِ ٱلنِّسَآءِۖ
وَلَا يَضۡرِبۡنَ بِأَرۡجُلِهِنَّ لِيُعۡلَمَ مَا يُخۡفِينَ مِن زِينَتِهِنَّۚ وَتُوبُوٓاْ
إِلَى ٱللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣١



(28) Yoo manneen sana keessatti nama tokkollee hin argine hanga itti gaafatamaa ishee irraa isiniif eeyyamamutti hin seeninaa. Yoo inni deebi'aa isiniin jedhe deebi'aa; hin seeninaa. Inni Rabbiin biratti irra isiniif qulqulluudha. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha; hojii keessan irraa homaa isa hin dhokatu. Isheerratti isin mindeessa.

(29) Mana walii galaa kan namoonni hundi itti fayyadamu kan akka mana kitaabaafi suuqii yoo eeyyamaan malee seentan badiin isin irra hin jiru. Rabbiin gochaafi haala keessan irraa waan isin mulliftaniifi dhoksitan ni beeka. Sanarraa homaa isa hin dhokatu; isheerratti isin mindeessuuf jira. Ilaalchi zinaa qabbanooftuu waan taateef Rabbiin ija gadi qabachuu ajajee ni jedhe:

(30) Yaa ergamichaa! Mu'uminootaan ija keessan dubartootaafi qaama ilaaluun haraama ta'u irraa dhorgaa jedhi isaanuu ni dhorguu; qaama isaaniis haraama zinaa keessa seenuu irraa ni eegu. Waan haraama ta'e kana irraa of tiksuun Rabbiin biratti irra isaaniif qulqulluudha. Rabbiin waan isaan hojjataaran keessa beekaadha.

(31) Dubartoota Mu'uminootaatiinis waan ilaaluun isiniif halaala hin taane irraa ija keessan qabaa jedhi isaanuu ni qabatuu; qaamaa isaaniis zinaa irraa ni tiksu. Faaya isaanii irraa waan dhoksuuf hin danda`amne kan akka huccuu malee ormatti hin mullisin. Haguuggii isaanii qawwisaa huccuu isaanii irra gadi dhiisanii rifeensa, fuulaafi morma isaanii haa dhoksan. Miidhagina isaanii dhokataa ta'e dhirsa isheetiif, abbaa isheetiif, abbaa dhirsa isheetiif, ilmaan isheetiif, ilmaan dhirsa isheetiif, obboleeyyan isheetiif, ilmaan obbolaa isheetiif, ilmaan obboleettii isheetiif, dubartii ishee amanamtuu taateef, gabra horatteef, hordoftoota dhiiraa irraa warra fedhii durbaa hin qabneef yookiin daa'ima warra qaama dubartii hin beekneef malee hin mullisin. Dubartoonni akka faayyi isaanii dhokate mullatuuf jecha miila isaaniitiin dachii hin rukutin. Yaa Mu'uminootaa! Hundi keessanuu akka milkooftaniif jecha ilaalchaafi waan biroo isin irraa argamu irraa gara Rabbitti tawbadhaa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ijaarsa kan walii ta'e eeyyamaan maleetti seenuun ni danda'ama.
- Dhiiraafi dubartiin waan ilaaluun isaaniif hin eeyyamamne irraa ija gadi qabuun dirqama ta'uu.
- Hijaabni dubartii irratti dirqama.
- Wantoota fedhii kakaasan fayyadamuun dhorgamaa ta'uu.

وَأَنكِحُواْ ٱلۡأَيَـٰمَىٰ مِنكُمۡ وَٱلصَّـٰلِحِينَ مِنۡ عِبَادِكُمۡ وَإِمَآئِكُمۡۚ إِن
يَكُونُواْ فُقَرَآءَ يُغۡنِهِمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٞ ٣٢
وَلۡيَسۡتَعۡفِفِ ٱلَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا حَتَّىٰ يُغۡنِيَهُمُ ٱللَّهُ مِن فَضۡلِهِۦۗ
وَٱلَّذِينَ يَبۡتَغُونَ ٱلۡكِتَٰبَ مِمَّا مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ فَكَاتِبُوهُمۡ إِنۡ
عَلِمۡتُمۡ فِيهِمۡ خَيۡرٗاۖ وَءَاتُوهُم مِّن مَّالِ ٱللَّهِ ٱلَّذِيٓ ءَاتَىٰكُمۡۚ وَلَا تُكۡرِهُواْ
فَتَيَٰتِكُمۡ عَلَى ٱلۡبِغَآءِ إِنۡ أَرَدۡنَ تَحَصُّنٗا لِّتَبۡتَغُواْ عَرَضَ ٱلۡحَيَوٰةِ
ٱلدُّنۡيَاۚ وَمَن يُكۡرِههُّنَّ فَإِنَّ ٱللَّهَ مِنۢ بَعۡدِ إِكۡرَٰهِهِنَّ غَفُورٞ رَّحِيمٞ
٣٣ وَلَقَدۡ أَنزَلۡنَآ إِلَيۡكُمۡ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖ وَمَثَلٗا مِّنَ ٱلَّذِينَ خَلَوۡاْ
مِن قَبۡلِكُمۡ وَمَوۡعِظَةٗ لِّلۡمُتَّقِينَ ٣٤ ۞ ٱللَّهُ نُورُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۚ ربع الحزب ٣٦
مَثَلُ نُورِهِۦ كَمِشۡكَوٰةٖ فِيهَا مِصۡبَاحٌۖ ٱلۡمِصۡبَاحُ فِي زُجَاجَةٍۖ
ٱلزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوۡكَبٞ دُرِّيّٞ يُوقَدُ مِن شَجَرَةٖ مُّبَٰرَكَةٖ زَيۡتُونَةٖ
لَّا شَرۡقِيَّةٖ وَلَا غَرۡبِيَّةٖ يَكَادُ زَيۡتُهَا يُضِيٓءُ وَلَوۡ لَمۡ تَمۡسَسۡهُ نَارٞۚ
نُّورٌ عَلَىٰ نُورٖۚ يَهۡدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُۚ وَيَضۡرِبُ ٱللَّهُ ٱلۡأَمۡثَٰلَ
لِلنَّاسِۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٞ ٣٥ فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرۡفَعَ
وَيُذۡكَرَ فِيهَا ٱسۡمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلۡغُدُوِّ وَٱلۡأٓصَالِ ٣٦



Waan gaa'ila dhiisuun sababa zinaan babal'ate ta'eef Rabbiin warra hin fuudhin fuusisuu irratti gargaaruu ajaje. Ni jedhe:

(32) Yaa Mu'uminootaa! Dhiirolee warra niitii hin qabne fuusisaa; dubartii abbaa manaa hin qabnes heerumsiisaa. Gabroota keessan kan dhiiraafi dubaraas fuusisaa heerumsiisaa. Yoo hiyyeeyyii ta'aniif Rabbiin tola isaa irraa isaan duroomsa. Rabbiin abbaa soorata guddaati. Nama tokko duroomsuun isa hin hirrisu. Haala gabroota isaas beekaadha.

Rabbiin ala Mu'uminoota konfoleeysa fuusisuutti ajaju gursummeettii ishee nama ishee fuudhu dhabde immoo hanga argattutti obsuu ajaje. Ni jedhe:

(33) Warri sababa hiyyummaa gaa'ila hin dandeenye hanga Rabbiin tola isaa irraa isaan duroomsutti haa obsanu. Warra mootii isaanii biraa gabrummaa keessaa of baasuu barbaadan, bulchaan isaanii sun dandeetti kaffaluufi amantii keessatti gaarummaa isaan irraa yoo arge isaan irraa qeebaluu qaba. Akkasumas qabeenya Rabbiin isaanii kenne irraa isaaniif kennuu qabu; innis waan isaan ittiin bilisa of baasan irraa hirrisuudha. Gabrittii keessan akka Abdullaah bin Ubayyi hojjate qarshii isheen qaama isheetiin fiddu barbaachaaf odoo isheen of tiksuu feetuu zinaa irratti hin dirqisiisinaa. Nama isin irraa sanatti ishee dirqisiise Rabbiin booda dirqisiifamuu isheetii isheedhaaf araaramaa ishee mararfataadha. Sababni isaas isheen dirqisiifamtuudha; badiin isa ishee dirqisiise irra jira.

(34) Yaa namootaa! Dhugumatti mallattoolee ifaa shakkiin keessa hin jirre isin irratti buusneerra. Fakkeenya warra isiniin duraa kan Mu'uminootaafi kaafirootaa isin irratti buufneerra. Gorsa warri ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaatan ittiin gorfaman isinirratti buufneerra.

(35) Rabbiin ibsaa samiifi dachiiti. Warra isaan keessa jiranis qajeelchaadha. Fakkeenyi ifaa Rabbii qalbii mu'uminaa keessatti akka foddaa dallaa irra jiru kan uratee achi hin baane ibsaan keessa jiruuti. Ibsaan sunis birillee balaqqisaa akka urjii akkaan ifuu keessa jira. Ifaan sun zayita muka barakaa qabduu irraa qabsiifama. Isheenis muka zaytuuniiti. Mukattii ganaafi galgala homaayyuu biiftuu irraa hin dhorku. Zayitiin ishee waan qulqulluu ta'eef odoo ibidda isa hin tuqin ifuutti dhihaata. Yeroo ishee tuqemmoo akkam taati? Ifti ibsaa sana kan birillee irratti dabalata. Qalbiin mu'uminaa yeroo ibsaan qajeelumaa keessaan ife akkuma kana ta'a. Rabbiin Qur'aana hordofuudhaaf nama fedhe qajeelcha. Rabbiin waan baay'ee fakkaattuu isheetiin fakkeenya gochuudhaan ibsa. Rabbiin waan hundaa beekaadha; homaa isa hin dhokatu.

(36) Ifaan kun masjidota Rabbiin sadarkaafi ijaarsa ishee ol kaafamuu, maqaan isaa azaanii, zikriifi salaatuun keessatti zakkaramu, salaanni ganamaafi galgala keessatti salaatamuu Rabbiin ajaje keessatti qabsiifama.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin waan gabrummaaf sababa ta'u lola qofatti dhiphisee waan bilisummaaf sababa ta'u immoo ballise.
- Gabrummaa irraaof bilisa baasuun, nama of bilisa baasu gargaaruun barbaachisaadha.
- Qalbiin mu'uminaa ifaa uumamaafi qajeelfama Rabbiitiin ifee jira.
- Masjiidonni mana Rabbii dachiirra jiranuudha. Keessatti haa gabbaramuuf karaa godhe. Kanaafuu najasaa kamirraayuu qulqullaa'uu qabdi.
- Maqaa Rabbii keessaa tokko 'Annuur' innis sifata ibsaa jedhu of keessaa qaba.

رِجَالٌ لَّا تُلْهِيهِمْ تِجَٰرَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ
وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلْقُلُوبُ وَٱلْأَبْصَٰرُ ٣٧
لِيَجْزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا۟ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦ وَٱللَّهُ
يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ٣٨ وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَعْمَٰلُهُمْ كَسَرَابٍۭ
بِقِيعَةٍ يَحْسَبُهُ ٱلظَّمْـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمْ يَجِدْهُ شَيْـًٔا
وَوَجَدَ ٱللَّهَ عِندَهُۥ فَوَفَّىٰهُ حِسَابَهُۥ وَٱللَّهُ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٣٩
أَوْ كَظُلُمَٰتٍ فِى بَحْرٍ لُّجِّىٍّ يَغْشَىٰهُ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ مَوْجٌ مِّن فَوْقِهِۦ
سَحَابٌ ظُلُمَٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ إِذَآ أَخْرَجَ يَدَهُۥ لَمْ يَكَدْ
يَرَىٰهَا وَمَن لَّمْ يَجْعَلِ ٱللَّهُ لَهُۥ نُورًا فَمَا لَهُۥ مِن نُّورٍ ٤٠ أَلَمْ تَرَ أَنَّ
ٱللَّهَ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَٱلطَّيْرُ صَٰٓفَّٰتٍ كُلٌّ
قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهُۥ وَتَسْبِيحَهُۥ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِمَا يَفْعَلُونَ ٤١ وَلِلَّهِ مُلْكُ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ٤٢ أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يُزْجِى
سَحَابًا ثُمَّ يُؤَلِّفُ بَيْنَهُۥ ثُمَّ يَجْعَلُهُۥ رُكَامًا فَتَرَى ٱلْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ
خِلَٰلِهِۦ وَيُنَزِّلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مِن جِبَالٍ فِيهَا مِنۢ بَرَدٍ فَيُصِيبُ بِهِۦ مَن يَشَآءُ
وَيَصْرِفُهُۥ عَن مَّن يَشَآءُ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهِۦ يَذْهَبُ بِٱلْأَبْصَٰرِ ٤٣



(37) Namoota bittaafi gurgurtaan zikrii Rabbii irraa, salaata guutanii salaatuufi zakaa kennuu irraa isaan hin dagnetu Rabbiin zakkaru. Guyyaa Qiyaamaa kan isa keessa qalbiin ibidda irraa bilisa bahuu kajeeluufi adabbii sodaachuu jidduu garagaggaltu akkasumas guyyaa ijji bakka fagoo deemtu barbaacha garagaggaltu sodaatu.

(38) Wanti isaan sana hojjataniif akka Rabbiin irra gaarii waan isaan hojjatanii isaan mindeessuufi. Akkasumas tola Isaa irraa mindaa isaaniif dabala. Rabbiin nama fedhe sadarkaa hojii isaatiin odoo hin herreegin isaaf kenna. Inumaa dachaa waan isaan hojjatanii isaaniif kenna.

(39) Warri Rabbitti kafaran hojiin isaanii mindaa dhabuu keessatti akka siribii dachii gadi jedhaa irra jirtu dheebotaan argee bishaan ishee se'a. Gara ishee deemee ogga itti dhufu bishaan hin argu. Akkuma kana kaafirri hojiin isaa isa fayyada se'a. Yeroo du'ee kaafame homaa hin argatu. Rabbii isaa fuuldura isaatti argee mindaa hojii isaa guutee isaaf kafala. Rabbiin abbaa mindaa ariifataati.

(40) Yookiin hojiin isaanii akka dukkana galaana gadi fagoo keessaa dambaliin isaa ol jiru gubbaa dambalii sanaa dambaliin biraa jiru gubbaa isaas duumessi ifa urjii aguugu jiruuti. Dukkana wal koraa gariin isaa garii gubbaati. Namni dukkana kana keessa seene yeroo harka isaa baase dukkanni cimuu irraa kan ka'e ishee arguutti hin dhihaatu. Kaafirri kunis dukkanni wallaalumaa, shakkii, dhamoofi qalbii haguuguu isarratti wal geesseetti. Namni Rabbiin jallina irraa qajeelloo isa hin waffaqin wanti inni ittiin qajeelu hin jiru. Kitaaba ibsatus hin qabu.

(41) Yaa ergamichaa! Sila akka wanti samii keessaafi dachii keessaa Rabbiin qulqulleessu hin beektuu? Simbirroon kooluu ishee samii keessa balliftellee isa qulqulleessiti. Uumamni kun hunduu kan salaatu kan akka namaa Rabbiin salaata isa barsiiseera; warra tasbiiha jedhan akka simbiraa immoo tasbiiha barsiise. Rabbiin waan isaan hojjatan beekaadha. Hojii isaanii irraa homaa Isa hin dhokatu.

(42) Mootummaan samiifi dachii kan Rabbii qofa. Guyyaa Qiyaamaas qormaataafi mindaadhaaf deebiin gara Isaa qofa.

(43) Yaa ergamichaa! Sila ati akka Rabbiin duumessa oofee ergasii garee qaama isaa walitti qabee ergasii wal koraa taasisu hin beeknee? Kan roobni walakkaa duumessaatii bahu ni argita? Kallattii samiitii duumessa yabbuu guddina keessatti gaara fafakkaatu irraa bishaan cabbaa'aa akka dhagaa buusee cabbii sanaan gabroota Isaa irraa abbaa fedhe tuqee abbaa fedhe irraa immoo deebisa. Ifti calanqee (hangaasuu) cimuu irraa kan ka'e ija dhabamsiisuuf dhihaata.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Mu'uminni hojii addunyaafi aakhiraa madaalee hojjachuun dirqama.
- Kaafirri waan ulaagaa hojiin sirrii ta'uu iimaana dhabeef hojiin isaa bade.
- Kaafirri uumama Rabbii hunda isa qulqulleessan irraa kophaa bahe.
- Sadarkaan roobaa hunduu uumaafi murtii Rabbiitiini.

يُقَلِّبُ ٱللَّهُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبۡرَةٗ لِّأُوْلِي ٱلۡأَبۡصَٰرِ ٤٤
وَٱللَّهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٖ مِّن مَّآءٖۖ فَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰ بَطۡنِهِۦ وَمِنۡهُم مَّن
يَمۡشِي عَلَىٰ رِجۡلَيۡنِ وَمِنۡهُم مَّن يَمۡشِي عَلَىٰٓ أَرۡبَعٖۚ يَخۡلُقُ ٱللَّهُ مَا يَشَآءُۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ قَدِيرٞ ٤٥ لَّقَدۡ أَنزَلۡنَآ ءَايَٰتٖ مُّبَيِّنَٰتٖۚ
وَٱللَّهُ يَهۡدِي مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٤٦ وَيَقُولُونَ
ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَبِٱلرَّسُولِ وَأَطَعۡنَا ثُمَّ يَتَوَلَّىٰ فَرِيقٞ مِّنۡهُم مِّنۢ بَعۡدِ
ذَٰلِكَۚ وَمَآ أُوْلَٰٓئِكَ بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٤٧ وَإِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ
لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ إِذَا فَرِيقٞ مِّنۡهُم مُّعۡرِضُونَ ٤٨ وَإِن يَكُن لَّهُمُ ٱلۡحَقُّ
يَأۡتُوٓاْ إِلَيۡهِ مُذۡعِنِينَ ٤٩ أَفِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَمِ ٱرۡتَابُوٓاْ أَمۡ يَخَافُونَ
أَن يَحِيفَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ وَرَسُولُهُۥۚ بَلۡ أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٥٠ إِنَّمَا
كَانَ قَوۡلَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ إِذَا دُعُوٓاْ إِلَى ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ أَن
يَقُولُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۚ وَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡمُفۡلِحُونَ ٥١ وَمَن
يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخۡشَ ٱللَّهَ وَيَتَّقۡهِ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَآئِزُونَ
٥٢ ۞ وَأَقۡسَمُواْ بِٱللَّهِ جَهۡدَ أَيۡمَٰنِهِمۡ لَئِنۡ أَمَرۡتَهُمۡ لَيَخۡرُجُنَّۖ قُل نصف الحزب ٣٦
لَّا تُقۡسِمُواْۖ طَاعَةٞ مَّعۡرُوفَةٌۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرُۢ بِمَا تَعۡمَلُونَ ٥٣



(44) Rabbiin halkaniifi guyyaa dheeressuufi gabaabsuu, dhufuufi deemuu keessatti bakka wal buusa. Waan dubbatame kana keessa warra sammuu qabaniif gorsatu jira.

(45) Rabbiin waan gubbaa dachii deemu hunda bishaan hormaataa irraa uume. Isaan irraa kan akka bofaa garaadhaan siqu; isaan irraa kan akka namaafi simbiraa miilaan deemu. Ammas isaan irraa kan akka beelladaa afrachaan deemu. Rabbiin waan dubbatameefi hin dubbatamin irraa waan fedhe uuma. Rabbiin waan hundaa danda'aadha. Homaa Isa hin dadhabsiisu.

(46) Muhammad (saw) irratti mallattoolee iftuu buufnee jirra. Rabbiin abbaa fedhe gara karaa qajeelaa jallinni keessa hin jirreetti qajeelcha. Karaan sun immoo gara jannataa isa geessa.

(47) Munaafiqoonni Rabbitti amanne, ergamichattis amanne, Rabbiifi isaatiif ajajamneerra jedhu. Sana booda erga Rabbiifi ergamaatti amannee ajajamneerre jedhanii gareen isaan irraa ta'e garagalee karaa Rabbii keessatti qabsaa'uufi kan biroo keessattillee Rabbiif hin ajajamanu. Warri Rabbiifi ergamaa Isaatiin buluu irraa garagalan kun Mu'uminootaa miti.

(48) Mu'uminoonni kun yeroo gara Rabbitti waamaman, akkasumas akka ergamichi waan isaan wal falman jidduu isaaniitti murteessuuf gara ergamaatti waamaman, waan munaafiqa ta'aniif achumaan irraa garagalu.

(49) Yoo haqni kan isaanii ta'uufi waan bu'aa qabu isaaniif kan murteessu ta`uu baran ajajamoo ta'anii gara Isaa dhufu.

(50) Sila qalbii warra kanaa keessa dhukkuba isaan irraa adda hinbaaneetu jiraa? Moo inni ergamaa Rabbii ta'uu isaa shakkan? Moo Rabbiifi Ergamaan Isaa murtii keessatti isaan miidhuu sodaatan? Kun hundumtuu waan dubbatame kanaafii miti. Inumaa kun dhukkuba sababa isaan murtii isaarraa garagaluufi diduutiin lubbuu isaanii keessatti uumameedha.

Rabbiin yeroo haala munaafiqoota warra murtii Rabbiifi Ergamaa Isaa didanii dubbatee ka`u haala Mu'uminoota kana jaallatanuu immoo nuuf ibsee akkana jdhe:

(51) Jechi Mu'uminootaa yeroo jidduu isaaniitti akka murteessuuf gama Rabbiifi Ergamaa Isaatti waamaman 'jecha isaa dhageenye; ajaja isaa fudhanne' jechuudha. Warri haala kanaan ibsaman isaan addunyaafi aakhiraatti milkaa'oodha.

(52) Namni Rabbiifi ergamaa Isaatiin bulee murtii isaanii qeebalee waan yakki fiddu irraa sodaatee ajaja Isaa guutuufi dhorgaa Isaa dhiisuudhaan Rabbiin sodaate isaan kun isaanuma qofatu addunyaafi aakhiraatti milkaa'oodha.

(53) Munaafiqoonni kakuu isaanii cimaa ta'een hanga danda'aniin kakatanii 'yoo ati jihaadatti bahuutti nu waamte ni baana' jedhan. Yaa ergamichaa! 'hin kakatinaa; kijibni keessan beekamaadha. Ajajamuun isin jettan kunis beekamtuudha' jedhi. Rabbiin waan isin hojjattan beekaadha. Yoo isin hanga feetan dhoksitan homaa Isa hin dhokatu.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Uumamni adda adda ta'uun dandeettii Rabbii akeeka.
- Amala munaafiqaa keessaa tokko murtii Rabbii irraa garagaluudha. Yoo murtichi bu'aa isaaniif qabaate malee. Ammas amala isaanii keessatti qalbii dhukkubsachuu, shakkiifi yaada hamaatu argama.
- Rabbiifi ergamaa Isaatiif ajajamuun, Rabbiin sodaachuun sababa biyya lamaanitti milkaa'uuti.
- Kijiba irratti kakachuun adeemsa munaafiqaa beekamaadha.

قُلۡ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَۖ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَإِنَّمَا عَلَيۡهِ مَا حُمِّلَ
وَعَلَيۡكُم مَّا حُمِّلۡتُمۡۖ وَإِن تُطِيعُوهُ تَهۡتَدُواْۚ وَمَا عَلَى ٱلرَّسُولِ
إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُ ٱلۡمُبِينُ ٥٤ وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ
ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي ٱرۡتَضَىٰ
لَهُمۡ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ أَمۡنٗاۚ يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ
بِي شَيۡـٔٗاۚ وَمَن كَفَرَ بَعۡدَ ذَٰلِكَ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡفَٰسِقُونَ ٥٥
وَأَقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُواْ ٱلزَّكَوٰةَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ لَعَلَّكُمۡ
تُرۡحَمُونَ ٥٦ لَا تَحۡسَبَنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ مُعۡجِزِينَ فِي ٱلۡأَرۡضِۚ
وَمَأۡوَىٰهُمُ ٱلنَّارُۖ وَلَبِئۡسَ ٱلۡمَصِيرُ ٥٧ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ
لِيَسۡتَـٔۡذِنكُمُ ٱلَّذِينَ مَلَكَتۡ أَيۡمَٰنُكُمۡ وَٱلَّذِينَ لَمۡ يَبۡلُغُواْ ٱلۡحُلُمَ مِنكُمۡ
ثَلَٰثَ مَرَّٰتٖۚ مِّن قَبۡلِ صَلَوٰةِ ٱلۡفَجۡرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ
ٱلظَّهِيرَةِ وَمِنۢ بَعۡدِ صَلَوٰةِ ٱلۡعِشَآءِۚ ثَلَٰثُ عَوۡرَٰتٖ لَّكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ
وَلَا عَلَيۡهِمۡ جُنَاحُۢ بَعۡدَهُنَّۚ طَوَّٰفُونَ عَلَيۡكُم بَعۡضُكُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٖۚ
كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٨



(54) Yaa Ergamichaa! Munaafiqoota kanaan 'Rabbiifi ergamaa Isaatiin gubbaafi keessaan ajajamaa' jedhi. Waan itti ajajamtan kana irraa yoo garagaltan kan Ergamicha irra jiru waan itti dirqisiifame qofa qaqqabsiisuudha. Kan isin irra jirus ajajamuufi waan inni fideen akka hojjattanu kan dirqisiifamtan sana qofa. Yoo waan inni isin ajaje hojjachuufi waan inni isin dhorge dhiisuudhaan isaan bultan gara haqaatti ni qajeeltu. Ergamicha irra dhaqqabsiisuu ifa galaa malee homaa hin jiru. Qajeeluma irratti isin dirquun isarra hin jiru.

(55) Rabbiin warra isin irraa amananii hojii gaarii hojjataniif diina isaanii irratti isaan tumsuufi akkuma warra isaaniin duraa dachii keessatti khaliifaa godhe isaanis khaliifa dachii gochuu waadaa seeneeraaf. Akkasumas amantii Islaamaa isaaniif jaalate kana mijeeffataa kabajamaa taasisuufi sodaa isaanii booda nageenya bakka isaanii buusuu waadaa seeneef. Ana qofa gabbaru homaa anatti hin qindeessanu. Namni qananii kana booda kafare isaan dhugumatti ajaja Rabbii irraa bahoodha.

(56) Salaata seera isaa guutaatii salaataa; zakaa qabeenya keessaniis kennaa. Waan inni isin ajaje hojjachuufi waan inni isin dhorge dhiisuudhaan ergamichaan bulaa. Kunis rahmata Rabbii argachuu keessan kajeeluudhaani.

(57) Yaa ergamichaa! Warri kafaran yeroo ani adabbii isaanitti buusuu fedhe na jalaa miliqu hin se'in. Qubannaan isaanii Guyyaa Qiyaamaa jahannama. Warri jahannama deebii isaanii ta'e deebiin isaanii fokkateera.

Rabbiin duraan warri ga'eessonni akka eeyyama gaafatan waan dubbateef amma immoo gabrootaafi birmaduun ga'eessa hin ta'in akkamitti eeyyama akka gaafataniifi daa'imoonnis yeroo ga'an akka itti eeyyamsiifatan dubbate. Ni jedhe:

(58) Yaa warra Rabbitti amantan! Gabroonni, gabrittiifi daa'imman birmaduun warri sadarkaa ga'eessummaa hin dhaqqabin yeroo sadii eeyyama isin haa gaafatanu. Salaata Subhiitiin dura yeroo namni huccuu hirribaa irraa gara kan dammaqqiitti jijjiirratu, yeroo waqtii gubaa isin guyyaa rafuuf huccuu baafattaniifi booda salaata Ishaati. Innis yeroo isin hirribaaf huccuu guyyaa baafattanii kan hirribaa jijjiirrattanuudha. Yeroon isheen kun sadan yeroo isin qullaa ta'uun maluudha. Yeroo sana keessa eeyyama keessaniin malee isin irra hin seenanu. Yeroo kanaan ala jiru keessatti eeyyamaan malee isin irra seenuu isaaniitiin isin irras ta'ee isaan irra badiin hin jiru. Isaan isin irra naanna'uu baay'atu. Gariin keessan garii irra naannoftu. Yeroo hundaa eeyyamaan malee hin seeninaa jechuun ni ulfaata. Rabbiin akkuma ahkaama eeyyamsiifannaa isiniif ibse keeyyattoolee isaa kan biroo irratti akeektus ni ibsa. Rabbiin bu'aa gabroottan Isaa ni beeka. Sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Ergamicha (saw) hordofuun mallattoo qajeelumaati.
- Daa'ii irra kan jiru da'awaadhaaf qabsaa'uudha. Bu'aan harka Rabbiiti.
- Iimaanniifi hojiin gaariin sababa dachii irratti mijeeffachuufi nageenyaati.
- Gabrootaafi daa'imman yeroo namni qullaa hafu keessatti eeyyama gaafachuu irratti naamusa barsiisuun barbaachisaadha.

وَإِذَا بَلَغَ ٱلۡأَطۡفَٰلُ مِنكُمُ ٱلۡحُلُمَ فَلۡيَسۡتَـٔۡذِنُواْ كَمَا
ٱسۡتَـٔۡذَنَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمۡ
ءَايَٰتِهِۦۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٞ ٥٩ وَٱلۡقَوَٰعِدُ مِنَ ٱلنِّسَآءِ
ٱلَّٰتِي لَا يَرۡجُونَ نِكَاحٗا فَلَيۡسَ عَلَيۡهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعۡنَ
ثِيَابَهُنَّ غَيۡرَ مُتَبَرِّجَٰتِۭ بِزِينَةٖۖ وَأَن يَسۡتَعۡفِفۡنَ خَيۡرٞ
لَّهُنَّۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٦٠ لَّيۡسَ عَلَى ٱلۡأَعۡمَىٰ حَرَجٞ وَلَا
عَلَى ٱلۡأَعۡرَجِ حَرَجٞ وَلَا عَلَى ٱلۡمَرِيضِ حَرَجٞ وَلَا عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ
أَن تَأۡكُلُواْ مِنۢ بُيُوتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ ءَابَآئِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ
أُمَّهَٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ إِخۡوَٰنِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ أَخَوَٰتِكُمۡ
أَوۡ بُيُوتِ أَعۡمَٰمِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ عَمَّٰتِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ
أَخۡوَٰلِكُمۡ أَوۡ بُيُوتِ خَٰلَٰتِكُمۡ أَوۡ مَا مَلَكۡتُم
مَّفَاتِحَهُۥٓ أَوۡ صَدِيقِكُمۡۚ لَيۡسَ عَلَيۡكُمۡ جُنَاحٌ أَن
تَأۡكُلُواْ جَمِيعًا أَوۡ أَشۡتَاتٗاۚ فَإِذَا دَخَلۡتُم بُيُوتٗا فَسَلِّمُواْ
عَلَىٰٓ أَنفُسِكُمۡ تَحِيَّةٗ مِّنۡ عِندِ ٱللَّهِ مُبَٰرَكَةٗ طَيِّبَةٗۚ كَذَٰلِكَ
يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمُ ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّكُمۡ تَعۡقِلُونَ ٦١



(59) Daa'imoonni yeroo umurii ga'eessaa gahan yeroo hundaa akkuma ga'eessota kaan irratti dubbatamee tareen mana seenuu keessatti eeyyama haa gaafatan. Rabbiin akkuma murtii eeyyamsiifachuu isiniif ibse keeyyattoota Isaa isiniif ibsa. Rabbiin bu'aa gabroota isaa beekaadha; sharii'aa Isaa keessattis ogeessa.

(60) Dubara irraa warreen dullooman sababa dullumaa Haydiifi ulfaa'oo irraa kan citaniifi kan heeruma hin feene, faaya dhoksuutti ajajaman odoo hin mullifatin garii huccuu ishee kan akka fooxaa of irraa buusuu isaaniitiin rakkoon isaanirra hin jiru. Huccuu kanallee of irraa buusuu isaaniirra guutummaan of dhoksuuf jecha of irratti dhiisuutu isaaniif caala. Rabbiin dubbii keessan dhaga'aa gocha keessan beekaadha. Sanarraa homaa isa hin dhokatu. Ishee irratti isin mindeessuuf jira.

(61) Jaamaa ija hin qabne, hokkolaafi dhukkubsataa irra yoo waan dadhaban kan akka jihaadaa dhiisan badiin isaanirra hin jiru. Yaa Mu'uminootaa! Mana keessan, mana ilmaan keessanii, mana abbaa keessanii, haadha keessanii, obbolaa keessanii, obboleettii keessanii, wasiila (adeera) keessanii, mana adaadaa, mana eessuma, mana haboo (aaddee) keessanii irraa yookiin waan akka ashaakiltii kan tiksuu isaa irratti ramadamtan irraa nyaachuu keessatti badiin isin irra hin jiru. Mana hiriyaa keessanii irraa nyaachuu keessattis badiin isin irra hin jiru; waan yeroo baayyee itti gammaduuf. Gareedhaan yookiin dhuunfaan nyaachuu keessatti badiin isin irra hin jiru. Yeroo mana kanneen akka dubbatamaniifi kan biroo seentan 'assalaamu alaykum' jechuudhaan nagaa gaafadhaa. Yoo namni tokkollee isa keessa hin jiraanne 'assalaamu alaynaa wa alaa ibaadillaahi assaalihiin' jechuun nagaa ofirratti haa buusu. Isheen kabajaa Rabbiin biraa taate barakeeffamtuu kan Rabbiin karaa isinii godheedha. Innis waan isheen jaalalaafi walii galtee baballiftuufi. Akkasumas bareedduu lubbuun nama ishee dhaga'u itti gammaduudha. Akka suurattii keessatti ibsinee darbine Rabbiin akka isin ishee hubattaniifi ittiin hojjattaniif jecha keeyyattoota isiniif ibsa.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Dubartiin dulloomtuun waan shakkiin isheerra hin jirreef garii huccuu ishee baafachuun rakkoo hin qabu.
- Diinii keessatti of tiksuun amala warra Rabbiin sodaatuuti.
- Rakkoon dirqama namoota irraa buusuuf sababa ta'a.
- Hawaasni Muslimaa hawaasa wal danda'uu, wal gargaaruufi obbolummaati.

إِنَّمَا ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ وَإِذَا كَانُواْ مَعَهُۥ
عَلَىٰٓ أَمۡرٖ جَامِعٖ لَّمۡ يَذۡهَبُواْ حَتَّىٰ يَسۡتَـٔۡذِنُوهُۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَـٔۡذِنُونَكَ
أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ يُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۚ فَإِذَا ٱسۡتَـٔۡذَنُوكَ
لِبَعۡضِ شَأۡنِهِمۡ فَأۡذَن لِّمَن شِئۡتَ مِنۡهُمۡ وَٱسۡتَغۡفِرۡ لَهُمُ
ٱللَّهَۚ إِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦٢ لَّا تَجۡعَلُواْ دُعَآءَ ٱلرَّسُولِ
بَيۡنَكُمۡ كَدُعَآءِ بَعۡضِكُم بَعۡضٗاۚ قَدۡ يَعۡلَمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ
يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمۡ لِوَاذٗاۚ فَلۡيَحۡذَرِ ٱلَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنۡ
أَمۡرِهِۦٓ أَن تُصِيبَهُمۡ فِتۡنَةٌ أَوۡ يُصِيبَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٦٣ أَلَآ إِنَّ
لِلَّهِ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ قَدۡ يَعۡلَمُ مَآ أَنتُمۡ عَلَيۡهِ وَيَوۡمَ
يُرۡجَعُونَ إِلَيۡهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُواْۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمُۢ ٦٤

ترتيبها ٢٥ سُورَةُ الفُرۡقَانِ آياتها ٧٧

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

ثلاثة أرباع الحزب ٣٦ تَبَارَكَ ٱلَّذِي نَزَّلَ ٱلۡفُرۡقَانَ عَلَىٰ عَبۡدِهِۦ لِيَكُونَ لِلۡعَٰلَمِينَ نَذِيرًا
١ ٱلَّذِي لَهُۥ مُلۡكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلَمۡ يَتَّخِذۡ وَلَدٗا وَلَمۡ يَكُن
لَّهُۥ شَرِيكٞ فِي ٱلۡمُلۡكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيۡءٖ فَقَدَّرَهُۥ تَقۡدِيرٗا ٢



Rabbiin yeroma mana seenuu keessatti eeyyama gaafachuu dubbatu yeroo bahuus eeyyama gaafachuu dubbatee ni jedhe:

(62) Mu'uminoonni warri dhugaadhaan amanan, isaan warra Rabbiifi Ergamaa isaatti amananii yeroo ergamicha waliin dhimma muslimootaa walitti qabu irratti argaman, hanga eeyyama isa gaafatanitti warra isa biraa hin deemneedha. Yaa Ergamichaa! Warri yeroo bahan eeyyama si gaafatanu dhugumatti isaan warra Rabbiifi ergamaa isaatti amananiidha. Yeroo isaan dhimma isaan yaachisuuf eeyyama si gaafatan abbaa feeteef eeyyami. Yakka isaaniitiif araarama barbaadiif. Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas.

(63) Yaa Mu'uminootaa! Ergamaa Rabbii kana kabajaa. Yeroo isa waamtan akka gariin keessan garii waamutti maqaa isaatiin isa hin waaminaa. Fakkeenyaaf yaa Muhammad hin jedhinaa. Garuu 'yaa ergamaa Rabbii! Yaa Nabiyyii Rabbii!' jedhaa. Yeroo inni dhimma wahiitiif isin waame akka gariin keessan garii waamu hin taasisinaa. Isheef owwaachuudhaa ariifadhaa. Rabbiin warra isin irraa eeyyamsiifachuun maleetti deemu ni beeka. Warri ajaja Ergamaa Rabbii faallessanu Rabbiin mokkoroo wahiitiin yookiin adabbii laalessaa isaan irratti obsuu hin dandeenyeen isaan tuquu akka danda`u haa sodaatanu.

(64) Dhagahaa! Wanti samiifi dachii keessaa jiru hundumtuu uumamaanis, abbuummaanis akkasumas waan fedhe itti gochuu ilaalchisee kanuma Rabbii qofa. Yaa namootaa! Haala irraa waan isin irra jirtan ni beeka. Isheerraa homaa isa hin dhokatu. Guyyaa Qiyaamaas du`aan booda erga isaan gara isaatti deebifamanii, hojii isaan addunyaatti hojjatan isaanitti hima. Rabbiin waan hundaa beekaadha. Wanti samii keessaafi dachii keessaa Isa hin dhokatu.

## BOQONNAA ALFURQAAN

- Isheen suuraa Makkaati -

**Kaayyoo Suurattii:**

waan mushrikoonni ergamaa Rabbii irratti daangaa darbaniif Ergamaa Rabbiitiif tumsuudha.

**Ibsa suurattii:**

(1) Toltuun Rabbii isa Qur'aana kan haqaafi dhara adda baasu godhee akka inni gara namootaafi jinniitti ergamaa ta'ee adabbii Rabbii irraa dinniinuuf gabricha isaa Muhammad (saw) irratti buuse guddateera.

(2) Mootummaan samiifi dachii kan isaa qofa. Ilma hin godhanne. Mootummaa isaa keessatti shariikni isaaf hin jiru. Wantoota hunda uumee waan isa madaaluun uumaa ishee sirreesse.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Amantiin Islaamaa amantii sirnaafi naamuusaati. Naamuusa eeguu keessa barakaafi toltuutu jira.
- Sadarkaan ergamaa Rabbii (saw) kan biroo irra isa kabajuu dirqama godha.
- Sunnaa Nabiyyii (saw) faallessuun hamaa ta'uu isaa.
- Mootummaafi beekumsi Rabbii waan hunda marsaadha.

وَٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ
وَلَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ مَوْتًا
وَلَا حَيَوٰةً وَلَا نُشُورًا ٣ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ
إِفْكٌ ٱفْتَرَىٰهُ وَأَعَانَهُۥ عَلَيْهِ قَوْمٌ ءَاخَرُونَ ۖ فَقَدْ جَآءُو ظُلْمًا
وَزُورًا ٤ وَقَالُوٓا۟ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٱكْتَتَبَهَا فَهِىَ تُمْلَىٰ
عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ٥ قُلْ أَنزَلَهُ ٱلَّذِى يَعْلَمُ ٱلسِّرَّ
فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ٦
وَقَالُوا۟ مَالِ هَٰذَا ٱلرَّسُولِ يَأْكُلُ ٱلطَّعَامَ وَيَمْشِى فِى
ٱلْأَسْوَاقِ ۙ لَوْلَآ أُنزِلَ إِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُۥ نَذِيرًا ٧
أَوْ يُلْقَىٰٓ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُۥ جَنَّةٌ يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ
ٱلظَّٰلِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ٨ ٱنظُرْ
كَيْفَ ضَرَبُوا۟ لَكَ ٱلْأَمْثَٰلَ فَضَلُّوا۟ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ
سَبِيلًا ٩ تَبَارَكَ ٱلَّذِىٓ إِن شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن ذَٰلِكَ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ وَيَجْعَل لَّكَ قُصُورًۢا ١٠ بَلْ
كَذَّبُوا۟ بِٱلسَّاعَةِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لِمَن كَذَّبَ بِٱلسَّاعَةِ سَعِيرًا ١١



(3) Mushrikoonni Rabbii gaditti gabbaramaa waan xiqqoos ta'ee guddaa hin uumne ofii isaaniitiifuu uumaman tolchatan. Rabbiin dhabama irraa isaan uume. Mataa isaanii irraa miidhaa deebisuu hin danda'anu; bu'aa fiduufiis hin danda'anu. Fayyaa ajjeesuu, du'aas fayyisuu hin danda'anu. Du'aa qabrii irraa kaasuus hin danda'anu.
Yeroma Rabbitti qindeessuu isaanii dubbate ejjannoo isaan kitaaba Rabbii irraa qaban dubbatee ni jedhe:

(4) Warri Rabbiifi ergamaa Isaatti kafaran ni jedhan: 'Qur'aanni kun kijiba Muhammad uumee cubbuudhaan Rabbitti hirkiseedha. Ummanni biraas isa uumuu keessatti isa gargaaraniiru. ' Kaafiroonni kun jecha dhara uuman. Qur'aanni jecha Rabbiiti. Namoonniifi jinniin waan isa fakkaatu fiduu hin danda'anu.

(5) Warri Qur'aana kijibsiisan kun ni 'Qur'aanni oduu warra duriiti. Dhara isaan barreessan Muhammad irraa garagalfate. Isheen ganamaafi galgala isarratti dubbifamti' jedhan.

(6) Yaa ergamichaa! Kijibsiiftota kanaan 'Qur'aana Rabbii waan samiifi dachii keessa jiru cufa beekutu buuse; akka isin jettan kijiba hin uumamne' jedhi. Sana booda tawbaatti isaan kakaasee 'Rabbiin gabroottan Isaa irraa abbaa tawbateef araaramaadha; Isaan mararfataadhas' jedhe.

(7) Mushrikoonni warri Nabiyyii (saw) kijibsiisan ni jedhan: 'maali inni ani Rabbiin biraan ergame jedhu kun? Akka namoonni biroo nyaatanutti nyaata; jireenya barbaachaafis gabaa keessa deema. Sila Rabbiin malaykaa saahiba isaa ta'ee isa dhugoomsuufi isa gargaaru hin erguu?

(8) Yookiin kuusaa samii ta'e isarratti hin buusuu? Yookiin ashaakiltii fuduraa ishee nyaatee ittiin gabaa keessa deemee jireenya barbaaduu irraa of ga'u hin qabaatuu? Zaalimoonni: 'isin yaa Mu'uminootaa! Ergamaa wahii hordofaa hin jirtanu; kan isin hordofaa jirtanu nama sammuun isaa sihriidhaan jijjiirameedha' jedhan.

(9) Yaa ergamichaa! Akka isaan dharaan si ibsan ilaalii ajaa'ibsiifadhu. 'Falfalaadha' jedhan. 'Sihriitu itti hojjatame' jedhan. Maraatuudhas jedhan. Sababa sanaa haqarraa fagaatan. Karaa qajeelaa irra bu'uu hin danda'anu. Dhugaafi amanamaa ta'uu kee tuquufis karaa hin argatanu.

(10) Rabbiin Innii yoo fedhe waan isaan gaafatan caalu addunyaa irratti ashaakiltii jala gamoofi mukkeen ishee laggeen yaatu kan ati irraa nyaattu siif kennu sun tolli Isaa baay'ate.

(11) Gaaffiin isaan irraa dhihaate haqa barbaaduudhaaf hin dhihaanne. Qabatamni jiru isaan Guyyaa Qiyaamaa kijibsiisu. Nama Guyyaa Qiyaamaa kijibsiiseef ibidda guddaa kan gubaa cimaa qabu qopheessineerraaf.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Rabbiin uumuu, fayyaduu, miidhuu, ajjeesuufi jiraachisuudhaan ni ibsama. Sanamoonni sanarraa dadhaboodha.
- Amala araaramaafi rahmataa Rabbiif mirkaneessuu.
- Ergaan jiraachuun namoonni ergamaa irraa fayyadamuu dirqama hin godhu.
- Nabiyyiin (saw) of gadi qabanii akka namoonni jiraatanutti jiraatu turan.

إِذَا رَأَتۡهُم مِّن مَّكَانِۭ بَعِيدٖ سَمِعُواْ لَهَا تَغَيُّظٗا وَزَفِيرٗا ١٢
وَإِذَآ أُلۡقُواْ مِنۡهَا مَكَانٗا ضَيِّقٗا مُّقَرَّنِينَ دَعَوۡاْ هُنَالِكَ ثُبُورٗا
١٣ لَّا تَدۡعُواْ ٱلۡيَوۡمَ ثُبُورٗا وَٰحِدٗا وَٱدۡعُواْ ثُبُورٗا كَثِيرٗا ١٤
قُلۡ أَذَٰلِكَ خَيۡرٌ أَمۡ جَنَّةُ ٱلۡخُلۡدِ ٱلَّتِي وُعِدَ ٱلۡمُتَّقُونَۚ كَانَتۡ
لَهُمۡ جَزَآءٗ وَمَصِيرٗا ١٥ لَّهُمۡ فِيهَا مَا يَشَآءُونَ خَٰلِدِينَۚ
كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعۡدٗا مَّسۡـُٔولٗا ١٦ وَيَوۡمَ يَحۡشُرُهُمۡ وَمَا
يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنتُمۡ أَضۡلَلۡتُمۡ عِبَادِي
هَٰٓؤُلَآءِ أَمۡ هُمۡ ضَلُّواْ ٱلسَّبِيلَ ١٧ قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ مَا كَانَ
يَنۢبَغِي لَنَآ أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنۡ أَوۡلِيَآءَ وَلَٰكِن مَّتَّعۡتَهُمۡ
وَءَابَآءَهُمۡ حَتَّىٰ نَسُواْ ٱلذِّكۡرَ وَكَانُواْ قَوۡمَۢا بُورٗا ١٨
فَقَدۡ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسۡتَطِيعُونَ صَرۡفٗا
وَلَا نَصۡرٗاۚ وَمَن يَظۡلِم مِّنكُمۡ نُذِقۡهُ عَذَابٗا كَبِيرٗا ١٩
وَمَآ أَرۡسَلۡنَا قَبۡلَكَ مِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ إِلَّآ إِنَّهُمۡ لَيَأۡكُلُونَ
ٱلطَّعَامَ وَيَمۡشُونَ فِي ٱلۡأَسۡوَاقِۗ وَجَعَلۡنَا بَعۡضَكُمۡ
لِبَعۡضٖ فِتۡنَةً أَتَصۡبِرُونَۗ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرٗا ٢٠



(12) Ibiddi, kaafiroonni fagoo irraa gara isheetti oofamuu yeroo argitu dallansuun ishee cimuu irraa kan ka’e danfaafi waca cimaa akkasumas sagalee rifachiisaa isheerraa dhaga’u.

(13) Kaafiroonni kun yeroo harki isaanii diriidhaan gara mormaatti hidhamee jahannama bakka dhiphootti darbataman lubbuu isaanii irratti badiisa kadhatu.

(14) Yaa kaafirootaa har’a badiisa tokko qofa hin kadhatinaatii badiisa baayyee kadhaa. Garuu wanti isin barbaaddan isiniif hin godhamu. Inumaa adabbii laalessaa keessatti hambifamtu.

(15) Yaa Ergamichaa! ‘Sila adabbii dubbatame kanamoo jannata yeroo hundaa kan qananiin ishee hin cinne kan Rabbiin Mu’uminoota warra isa sodaataniif baallametu caalaa?’ jedhiin. Isheen Guyyaa Qiyaamaa isaaniif mindaafi itti deebii waan isaan itti deebi`anuuti.

(16) Isaaniif jannata kana keessa qananii isaan fedhan hundatu jira. Kun Rabbirratti waadaadha. Gabroonni isaa Isa sodaatan Isa gaafatu. Waadaan Rabbii dhugaadha. Inni waadaa hin diigu.

(17) Rabbiin guyyaa mushrikoota kijibsiiftotaafi waan isaan Rabbii gaditti gabbaraa turan walitti qabe, warra gabbaran jiilchuuf jecha warra gabbaramaniin ‘sila isintu gabroota kiyya kana isin gabbaruu ajajjanii jalliftan moo isaanumatu ofiin jallatan?’ jedha.

(18) Warri gabbaran ‘yaa Rabbii keenya shariikni siif jiraachuu irraa qulqulloofte; nuti sihii gaditti sii gaditti aanaa gabbarru wahii godhachuun nuuf hin taane. Akkamumatti gabroota kee si dhiisanii nu gabbaruutti waamna? Garuu suuta isaan qabuuf jecha mushrikoota kana qananii addunyaatiin qanansiiftee duraanis abbootii isaanii qanansiiftee zikrii kee dagatan. Achumaan Si waliin waan biraa gabbaran. Sababa goggogina isaanii ummata hoonga’oo ta’an.

(19) Yaa mushrikootaa! Warri isin Rabbii gaditti gabbartan waan isin jettan isin kijibsiisaniiru. Sababa dadhabina keessanii adabbii lubbuu keessan irraa adabbii deebisuufi ishee tumsuu hin dandeessanu. Yaa Mu’uminootaa! Isin irraa nama Rabbitti qindeessuudhaan miidhaa hojjate adabbii cimaa fakkii warra dubbatamee kana dhandhamsiifne dhandhamsiifna. Yeroma mushrikoonni ergamaan nyaata nyaachuufi gabaa keessa deemuu morman Rabbiin isaan irratti deebisee ni jedhe:

(20) Yaa ergamichaa! Siin dura ergamaa kamuu nama nyaata nyaatuufi gabaa keessa deemu malee hin ergine. Ati kana keessatti ergamaa irraa isa jalqabaatii miti. Yaa namootaa! Garii keessan gariidhaaf durummaa, hiyyummaa, fayyaafi dhukkuba keessatti wal dhabsiisuudhaan mokkoroo gooneerra. Sila waan ittiin mokkoramtan kana irratti obsitanii Rabbiin obsa keessan irratti isin mindeessuu hin feetanuu? Rabbiin kee nama obsuufi hin obsine, nama isaan buluufi hin bulle kan argu ta’eera.

**Waan keeyyattoota darban iraa fudhatamu:**

- Adabbii Rabbii irraa dinniinuufi mindaa isaa kajeelchisuu walitti qabuu.
- Meeshaan addunyaa zikrii Rabbii nama dagachiiftuudha.
- Ergamoota nama gochuun akka namoonni irraa salphaadhaan baratanuuf tola Rabbiin namootaaf ooleedha.
- Namoonni qananiifi rakkina keessatti wal dhabanuu qormaata Rabbiiti.